8/21/04

# LYTSE

# FRYSKE SPRAEKLEARE

**it Westerlauwersk**

**om 1900 hinne oangeande,**

FEN

Jan G. Postma en P. de Clercq.

LJOUWERT,
R. VAN DER VELDE.
1904.

**Opdroegen oan Skoallemasters, dy't it Frysk troch hjar onderwiis yn dy tael stypje wolle.**

# Foarwird.

Dizze spraekleare bihannelet it jinwirdige *Westerlauwersk Lânfrysk*, sa as it *yn it miene* spritsen wirdt. Al syn tongslaggen kinne hjir onder gearfette wirde, bihalven dy fen Hynljippen & Molkwar en fen Skiermûntseach.

Hju waerd gearstald om Fryske taelkindige útdrukkings to krijen, sa't frysksprekkenden de bigjinsels oangeande wird- en sinleare *yn it Frysk* leare kinne, en is binammen for onderwizers oan Fryske folkeskoallen bistemd.

Yn de simmer fen 1901 hienen wy de opset klear, maer der waerd noch gâns hwet yn foroare. It fêststellen fen nije wirden hat syn eigenaerdige biswieren: men moat *yn koart bistek in bigryp dúdlikernôch oanjaen*, en soargje det *de útdrukking frij stiet en net yn it bigryp fen oare wirden as torint.* En net allinne dit stiet to biachtsjen: der moat ek *ôfwiksling yn de foarbylden* wêze, der is *oanhâldend skiftsjen en nei de rige setten* nedich, esfh. Sadwaende kaem der opkear, en soks waerd yette frijhwet onnofliker fordet de oard-onderteikene tal fen kearen dingen ôf to dwaen hie fen oare aerd, dy net wachtsje koenen en foargean moasten.

Us boekje is mei opsetsin sa ienfâldich hâlden as-'t koe. Freamde en freamdfryske útdrukkings binne sa goed as weilitten; hwet wy der for yn it plak joegen is òf bisteand Frysk, òf yn dizze tael oerset nei Hollânske, Dútske en Skandinaviske (dos Germaenske, en *gjin* Romaenske*) foarbylden, òf eigen útfining nei soarchsom oerliz. As it him útwreidzje scil, hat it Frysk it klinsgjen tige forneden, binammen hwet it weinimmen fen Hollânsk en Frânsk (itsij suver ef forskaeid) út syn wirdfoarried oanbilanget; ek moatte der alhiel hwet nije wirden op Frysk makke wirde, scil it hwet skaplik oare talen bybliuwe. Hollânske

---

*) De Romaensko spraken biede op hjar sels natuerlik in skat fen wollûdigens, oanfalligens en eigen moayens, maer it is in ûnk det de Germaensko talen sonder needsaek safolle fen hjar oernimme.

wirden yn wittenskip, kinst, esfh. for Fryske to brûken, is net oars as sleau to neamen.

It learen fen freamde spraken jowt nocht en geriif, doch it hat ek syn skaedkant: de skriftenkennisse fen de memmetael wirdt der net seldsum troch forsomme, en mannichien brûkt útlânske wirden en sinnen yn syn eigen tael, dy't er bêst yn de lêstneamde werjaen koe: onbikendens, onbihelprigens en maklikens dogge hjir folle skea. It is plicht for opbou en onderhâld fen yens sprake to soargjen op de wize as b.g. de Flamingen soks jinoer it Frânsk, en de lytsere Slaviske folken jinoer it Dútsk dien hawwe; den scil in weroplibjende tael hir nammens to better ontjaen kinne. In sprake dy sa to sizzen dellaei — lyk as mei it Frysk sa lang wêst hat — moat opfriske en oanfolle wirde: hwet fen syn âlde wirdforskaet noch tsjinje kin moat men tapasse, en hwet der oars fen nije útdrukkings ta biheart, moat útfoun wirde.

Hwet it lêste rekket, sa hawwe wy ytlike taelútdrukkings fêststeld dy it bigryp better ynhâlde as de bisteande, b.g.:

„*ôfsonder*wird" for „*lid*woord": it tsjinnet earder om *ôf to skieden*, as det it in lid útmeitsje scoe;

„*foartsettend* milwird" for „*tegenwoordig* deelwoord": It *trochsetten* is de saek, en syn bigryp forbynt him net allinne mei de noutiid, doch *ek* mei de *do*- en *den*tiid;

„*bihearskjende*" for „*onder*werp": de bigripen „onderwerp" en „voorwerp" (Fransk „sujet" en „objet") rane to folle yn enoar.

Ek binne útdrukkings *diels*wize forfryske: hwerfor scil men b.g. „regelmatich" brûke, wylst der „mil*miet*tich" en „oer*miet*tich" bisteane! It kin bêst „regel*miet*tich" bineamd wirde; nei de niisútkommene ôflevering Frysk Wirdboek komt it sels op „rigelmiettich" út.

Forliking fen nijfryske wirden mei âldere, mei freamde en mei tongslachfoarmen hawwe wy mijd. It is in griis hofolle fen dokke foarbylden yn *lytse* spraekkinsten foarkomme, for gûd'n *dy hjar sokke foa*rbylden net bigripe en dy der lettertiid neat

mei fen dwaen hawwe. Oflieding oan to wizen as men de oarspronkelike sprake net ken, bringt ta bleat neipraten en is onnedige ballêst for hwa sljuchtwei in tael oanleare scil.

De stavering fen dizze spraekleare slút hir yn haedsaek by it Frysk Wirdboek (ôfl. A—P) oan, om mear ienheit *en maklik lêzen en skriuwen by it Frysk to bifoarderjen.* Wy hienen wol sin hawn om, troch in pear lûdwizers mear, de onwisse klankfoarmen dy't yn skrift en printinge op enoar lykje (b.g. beide koarte *o'en*, beide *û'en*, *oe'en* en *ou'en*) to fordúdlikjen, maer binne der net ta oergien, om it lêzen en skriuwen fen it hjoeddeiske Frysk net to forswierjen: dat lêzen en skriuwen moat as 't wêze mei *tan imme*, en it scoe de ljue der wer fen tobekhâlde kinne. Allinne hawwe wy op it stik fen útspraek en stavering de namme fen „sêftteiken" yn „*skerp*teiken" foroare, omt dit teiken ek yn it Frysk alhiel it eigen fen it Frânske „accent aigu" hat. By de persoanlike omnamwirden binne *hin*, *hju* en *hir* yn hjar eare herpleatse, ta ôfwiksling en ta forsterking yn de sin; by *ôf-/ou-*, *ou-/ûn-*, *onder/ûnder*, *ont-/ûnt-* hawwe wy fen elts de foaropgeande foarm út it Wirdboek oernommen, hwet net tsjinkeart det men neffens de neikommende foarm ek útsprekke en staverje kin. En sa inkele mear.

De ynhâld fen dizze hânlieding is neijernôch ús eigen wirk, dêr wy ridlik for skrept hawwe, maer de Hearen O. H. Sytstra fen Ljouwert en J. Hornstra fen Roardhuzum wieren sa goed de opset fen 1900/01 nei to gean, en dêr hjar opmirkings oer to sizzen; de foarstneamde het ús bûtendat letter noch faken op it minlikst ynljochting jown, as wy twivel oer eat hienen. Us hertlike tank derfoar oan beiden, en fierders oan dyjingen, dy't hjir en dêr ús in inkele fraech bianderen!

Juli 1904.

G. POSTMA,
*Moarmwâld.*
P. DE CLERCQ,
*Feanwâlden.*

# Ynlieding.

---

De Fryske tael biheart ta de West-Germaenske spraken en is it meast bisibbe oan it Angelsassisk, dat yn de tiid fen de Romeinske keizers yn it tsjinwirdige Sleeswyk-Holstein hiem wier, en letter fen yn de 5e oant yn de 12e ieu yn Ingellân as tael bistie.

Al foar ús tiidrekken wennen de Friezen oan de sêkant twisken Ims en Ryn. Letter hawwe hja hjar sawol *east*-oan as *súdwest*lik útwreide, maer hjar tael gyng yn Hollân en Sélân linkenoan wer to neate, binammen nei it ontstean fen de Sudersé (yn de 12e ieu) en de ôfskieding dêrtroch biwirke. Allinne de namme „Westfryslân" for de noarder- en noardeastlike kriten fen de provinsje Noardhollân wier noch lang yn brûkme.

Eastoan derjinoer hâlden hjar de Friezen mei hjar tael net allinne steande oant de Wezer ta, maer gû'n fen hjar forfoeren sels nei de westerich fen Sleeswyk en nei de eilânnen dernjunken, dêr hjar tael swiid oanwoeks. Dy dêr hûzen, krigen de namme fen Noardfriezen.

Skriften yn de âldfryske tael binne ús fen de 13e ieu ôf biwarre; it binne yn haedsaek wetten, bisluten en oarkonden, hokker tsjûgje det it Frysk alearen de sprake fen it lânsbistjûr wier. Men kin de tael fen dy tiden skiftsje yn *âld-Westerlauwersk Frysk* en *âld-Eastfrysk*; it foarste spriek men yn ús tsjinwirdige provinsje, en it oarde bifette al de eastlike Fryske tongslaggen twisken Lauwers en Wezer. Fen de *âlde Noardfryske tael* binne der nin skriften bikend.

Noardfryslân kaem yn de 14e ieu onder Denemarken, en de oare Fryske lânnen rekken troch oanhâldende skeel en kriich yn de 15e en 16e ieu onder de keizer fen Dútsklân. De stikken, dy sont do fen it biwâld útgyngen, waerden al nei de oarde fen útjefte yn it Deensk, Dútsk ef Hollânsk opmakke, en allinne de Fryske folkstael en skriuwerij bleau oer.

Yn Dútsklân en Denemarken binne der nei dy tiid maer inkele Fryske skriften útkommen, doch mei it Frysk praten is it dêr noch net ta 'n ein. Neffens Prof. SIEBS*) wieren der 1890 yn it troch fean omjowne en biskerme Saterlân yn Oldenboarch noch in 2500 minsken dy *Eastfrysk* sprieken, en oan de westkust en op de eilânnen fen Sleeswyk yn 1885 noch goed 26000 ynwenners dy *Noardfrysk* praetten.

It *Westerlauwersk Lânfrysk* oangeande, dat hjoeddeis fen mear as 200 tûzen ljue yn ús provinsje spritsen wirdt, roun it fen de 16e oant de 19e ieu mei de memmetael net to bêst: hja rekke onder de ynfloed fen it Hollânsk danich tobagge. Fen skriften kaem der net folle oan 't ljocht, en allinne GYSBERT JACOBS (JAPIX) kaem tige for it Frysk op en joech wirk, dêr moais by wier. Maer de 19e ieu brocht gâns forbettering, dêr de broerren HALBERTSMA mei hjar „Lapekoer fen Gabe Skroar" (yn 1822) en mei de taspraek fen DR. JOOST by it eareteiken for GYSBERTOM to Boalsert (yn 1823) de ynset ta dienen. Oaren kamen mei dicht en ondicht nei, en soks giet oant nou ta sa foart: in lange rige fen skriften is ontstien, dêr rjue treflike onder binne. Toanielopfierings en foardrachten sleaten hjar der njunkenlytsen by oan.

De oprjuchting fen it „Selskip for Fryske tael- en skriftenkennisse" (yn 1844, troch T. R. DYKSTRA, J. VAN LOON JZ., H. S. SYTSTRA en oaren) hat der fierder jamk ta meiwirke om it Frysk to stypjen, nou gau 60 jier oanien.

Fen biteikenis en ynfloed wier ek it „Winterjounenocht", dat WALING DYKSTRA 25 jiergongen (1860—'85) yn de measte Fryske pleatsen hold. Hwet hy efter enoar mei T. G. VAN DER MEULEN, mei G. COLMJON, mei A. BOONEMMER en yn 't lêst-oan allinne foarbrocht, hie neiwirking ta seine for de Fryske taelbifoardering.

Sont kamen der ek mindere tiden, b.g. do men yn 1862 tagelyk de frysksinnige H. S. SYTSTRA en T. R. DYKSTRA troch de dead forlear, en yn de jierren sahwet twisken 1880 en 1890, do Fryslâns wolfeart slim efterútgyng en de bilangstelling for kinstnjue en sa mear, de sin for nocht en

*) THEODOR SIEBS, earder to Greifswald en nou to Breslau Professor yn de *Germaenske* talen, hat folle mei de stúdzje fen it Frysk oanpield en skrept der *noch wakker for.*

wille fakernôch deltreaun waerd. Lokkigerwize einge de 19e ieu dit oangeande mei betternis.

**Ien** saek bleau lang yn 't onwisse: de **wirdstavering.** Wy meije dêrom tankber wêze det it Frysk Selskip 1876 ienheit yn de stavering biwirke hat, det dizze troch „Ph. van Blom's Spraekkinst" oanhâld krige en det hju troch it „Frysk Wirdboek" neijer bifêstige wirdt. Ofwikings binne net altiten to mijen, en foroaring fen taelfoarmen giet nei it natúreigen stadich foart, mar soks is hwet oars as it brekme oan ynsjuch en eftertocht, dêr de Fryske stavering sa lang fen lit hat.

---

Mei in tael jowt men enoar syn tinzen ef fielings to witten. Men docht soks yn **sinnen.**

De sin wirdt foarme troch **wirden,** dy't ienfâldich binne ef yn lidden fordield wirde kinne.

In ienfâldich wird (**koartwird**) en in **wirdlid** litte hjar *yn ienen* útsprekke; beide binne *iepen* as hja op in **wirdlûd** eingje en *sletten* as hja mei in **wirdbipaler** slute. In wird hat allike folle lidden as it lûden bifettet (b.g. iepen: *sa*, *ri-ge;* sletten: *ek*, *gol-le*).

Elts wird hat in eigen biteikenis (en sims mear as ien). It kin út lûden allinne bistean, doch bifettet meastentiids lûden en bipalers tagelyk, dy't yn *skrift* ef *printinge* troch **stêven** en **lûdwizers** oantsjut wirde. Dêrtsjinoer jowe dizze teikens by it *lêzen* it *útsprekken* fen de wirden oan.

De stêven fen in tael mei enoar neamt men it **A-Bie.**

---

# EARSTE OFDIELING.

## WIRDLEARE.

### STEVEN EN LUDWIZERS.

Ut him sels hat it Frysk de **stêven**, dy hjir efternei komme:

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **a** | (spr. | a) | **i, y** | (spr. | iejet) | **p** | (spr. | pie) |
| **b** | ( „ | bie) | **ij** | ( „ | ijjet) | **r** | ( „ | ar) |
| **d** | ( „ | die) | **j** | ( „ | jee) | **s** | ( „ | es) |
| **e** | ( „ | ee) | **k** | ( „ | ka) | **t** | ( „ | tie) |
| **f** | ( „ | ef) | **l** | ( „ | el) | **u** | ( „ | u) |
| **g** | ( „ | gie) | **m** | ( „ | em) | **v** | ( „ | vie) |
| **ch** | ( „ | chie) | **n** | ( „ | en) | **w** | ( „ | dûbel-u) |
| **h** | ( „ | ha) | **o** | ( „ | oo) | **z** | ( „ | zeddet). |

De **ch** nimt it plak yn fen de *hirde* **g**, om't dêr nin ôfsonderlike stêf for bistiet. De **y** stiet for de *koarte* **i**-klank yn sletten koartwirden ef wirdlidden.

Bûtendat brûkt men yet de freamde stêven:

**c** (spr. sie) **q** (spr. kû) **x** (spr. ekset).

De stêven **a**, **e**, **i**, **y**, **ij**, **o**, **u** binne *wird***lûden**, de oare *wird***bipalers**. Men neamt **j** en **w** sims **heal***lûden*, om't hja as lûd en as bipaler stean kinne.

Wirdlûden jowe de klank fen it wird oan. Wirdbipalers foarmje yn de measte gefallen it wird; hja bigrinzje trochstrings de lûden.

De wirdbipalers hjitte nei it plak dat hja yn in wird ef syn lid bisette: **foar***bipalers* as hja *foar*, en **ein***bipalers* as hja *efter* in lûd geane; op dy wize kin men yn it miene (by wirdlûden en wirdbipalers trochenoar) ek fen **bigjin-**, ***twisken-*** *en* **ein***stêf* prate.

Trije **lûdwizers** tsjinje om de klank fen de wirdlûden neijer to omskriuwen:

it **skerp***teiken* (ʹ), ta forskerping op é, ú: *né*, *rún*;

„ **breed-** „ (^), „ lûdforwiding „ â ê ô û *hân*, *rêst*, *nôch*, *fjûr*;

„ **spjalt-** „ (¨), „ it útienhâlden fen klanken: *geaën*.

Greate bigjinstêven krije nin lûdwizer.

## UTSPRAEK.

### I. Utspraek fen de Wirdlûden.

Men onderskiedt de wirdlûden op twaderlei wize:

1. yn **inkellûden, twalûden** en **trijlûden,** al nei det men by it útsprekken ien ef mear toanen heart;
2. yn **lange, koarte** en **doffe,** forsafier de klank oanhâlden wirdt ef net, ef det it lûd forswakke klinkt.

De klanken fen de wirdlûden kin men *for Frysk pratenden* as neikomt oanwize:

### INKELLUDEN.

| Nr. | KLANKAERD. | FOARBYLDEN. | OANMERKINGS. |
|---|---|---|---|
| | klear lang iepen | *pake* | |
| | „ koart „ | *sa* | |
| | „ „ sletten | *par* | net foar l, n, s, t } Utsondering: *Kanne* (frou |
| | dof „ „ mei hwet o-klank | *stalt*, *man*, *as*, *dat* | foar l, n, s, t } nammen), as |
| | dof koart iepen mei doffe e-klank | *Blija* | yn eigennammen, as de a o[…] toane is |
| | klear lang sletten as de lange a-klank | *faem* | net to bitiezjen mei de *skate* … *kaër* |
| | dof lang sletten mei hwet o-klank | *wâd*, *wâld*, *mâl*, *sâlt*, *lân* | |
| | klear lang iepen | *fele* | |
| | „ koart sletten | *wek* | |

| STÊF. | KLANKAERD. | FOARBYLDEN. | OANMERKINGS. |
|---|---|---|---|
| e | dof koart iepen / sletten | *de*, *aker* | |
| ee | klear lang sletten | *reek* | |
| é | „ koart iepen | *fé* | |
| ê | dof lang iepen / sletten | *brêge*, *hêf* | |
| (sims) eu | klear „ iepen / sletten | *sneu*, *kreut*, *deun* | |
| i | klear lang iepen | *bibel* | foar *sêfte* wirdbipale |
| „ | „ koart „ | *trime* | |
| „ | „ „ sletten | *wif* | |
| „ | dof „ sletten / iepen | *eptich*, *eptige*, *ienigje*, *ienige*, *noflik*, *noflike* | yn de útgongen *-i* *-lik* en by hjar b forfoarming *-ige*, *-li* |
| ii | klear lang sletten | *piid*, *liif*, *riis*, *kriich* | |
| i | dof koart sletten mei doffe u-klank | *bird*, *wirk*, *girl*, *stirt*, *ditsen*, *litsen* | foar de *neiby forsw* *by forfoarming foar* |
| y | klear koart sletten / iepen | *yn*, (faek *my*, *dy*, *hy*, *by*) | sjuch ek by it *twal* |
| o | klear lang iepen | *stove* | |
| „ | „ koart sletten | *fok* | to learen **op it on** hokker wirden de de oarde útspraek |
| „ | dof „ „ | *tosk*, (faek *on-*, *ont-*, *onder*, *sonder*) | |
| oo | klear lang „ | *smook* | |
| ô | dof „ iepen / sletten | *bôle*, *hôf* | to learen **op it on** by hwet wirden spraek biheart, en b dy fen it *twa*lûd wirdt. |
| (sims) oe | klear koart iepen / sletten mei û-lûd | *hoeke*, *hoep* | |
| u | klear lang iepen | *suver* | |
| „ | „ koart „ | *sunich* | |
| „ | *dof* „ „ | *rju* | |
| „ | „ „ sletten | *pjuk* | |

| . | Klankaerd. | Foarbylden. | Oanmerkings. |
|---|---|---|---|
| | klear koart sletten | *nút* | |
| l | „ „ iepen / sletten mei oe-lûd | *pûde*, *mûs*, (faek *ûn-*, *ûnt-*, *ûnder*, *sûnder*) | to learen op it onthâld ôf, hokker wird de foarste ef de oarde útspraek eigen is. |
| | klear lang iepen / sletten | *bûge*, *sûch* | |

Niisneamde klanken **ae, ee, eu, ii, oo, oe** biheare ta de **inkellûden**, al bisteane hja út gearbrochte stêven, fort hja as *ien* lûd útspritsen wirde.

## TWALUDEN.

| . | Klankaerd. | Foarbylden. | Oanmerkings. |
|---|---|---|---|
| i | klear koart iepen | *laike* | |
| ei | „ lang „ | *laei* | |
| u | „ koart iepen / sletten | *nau*, *hauk* | de **a** dúdlik út to sprekken, jinoer **ou**. |
| a | klear lang iepen / sletten | *dea*, *beam* | to learen op it onthâld ôf, hwet wirden yn in sletten lid fen hjar de koarte útspraek hawwe. |
| „ | „ koart sletten | *earm*, *beamke*, | |
| i | „ „ iepen / sletten | *eide*, *breid* | |
| eo | dof lang iepen / sletten | *freonen*, *gleon* | dizze **eo** stiet allinne foar **n** — Dizze lûden klin- … neiby lyk. |
| eu | „ „ iepen / sletten | *fleurich*, *geur* | „ **eu** „ „ „ **r** |
| eau | „ „ sletten | *dreaun* | „ **eau** „ „ „ **n** |

| Stêf. | Klankaerd. | Foarbylden. | Oanmerkings. |
|---|---|---|---|
| ie | klear lang iepen / sletten | *lieten*, *wiet* | to learen op it ontl hok for wirden yn ii lid fen hjar de ko spraek easkje. |
| „ | „ koart sletten | *ienich*, *wiette* | |
| iu | „ lang iepen / sletten | *riuwe*, *kliuwt* | wol to onderskiedei trijlûd eau. |
| ye | „ koart sletten | *yeske* | |
| ij | „ „ iepen / sletten | *rij*, *nijs* (faek *wij*, *dij*, *hij*, *bij*) | sjuch ek by it ink |
| oa | dof lang iepen / sletten | *boade*, *hoas* | to learen op it ontl hwet wirden yn in wirdlid fen hjar de útspraek eigen is. |
| oa | „ koart sletten | *hoazzen* | |
| (sims) oe | klear lang iepen / sletten | *boeren*, *goes* | to learen op it ontl hokker wirden útsj ien fen dizze wizen en hokker dy fen lûd oe krije. |
| ( „ ) oe | dof koart sletten | *skoen*, *goezzen* | |
| oi | klear „ iepen | *boi* | |
| ou | „ „ iepen / sletten | *bou*, *foud* | by *iepen* wirdliddei ren op it onthâld útspraek foreaske |
| „ | dof „ iepen | *kou* | |
| „ | klear lang iepen / sletten | *oune*, *joun* | dizze ou stiet allinn |
| (sims) oei | „ „ iepen | *groei*, *skroeije* | |
| û | dof koart sletten | *skûrre* | |
| eu | klear lang „ | *flues* | |
| ui | „ „ iepen / sletten | *bui*, *stuit* | |

Justneamde aei, eau, oei binne twalûden, skjint hjir trije stêven gearnommen wirde. Ek biheare pasneamde ij *en û ta de* twalûden, alhowol hja elts maer ien stêf *útmeitsje.*

**Oanm.** De útspraek fen wirden mei **ea, ie, oa, oe** is net onder fêste regels to bringen; men hat lykwol de koarte en britsene útspraek it measte:

1. foar in koart wirdlid ef in efterheaksel,
2. as niisneamde klanken mei forlytsing gearhingje,
3. foar meartalsútgongen,
4. by graedbûging.

## TRIJLUDEN.

| ...r. | KLANKAERD. | FOARBYLDEN. | OANMERKINGS. |
|---|---|---|---|
| ...au | klear lang iepen | *leauwe* | net to biwikseljen mei i... twalûd iu. |
| ... | „ koart „ | *reauke* | |
| ...u | „ lang „ | *lieu* | |
| ...i | „ „ „ | *'loai* | |
| ...i | „ koart „ | *moaist* *loaikert, loaikje* | allinne by ôflieding en graed bûging. |
| ...i | „ „ „ | *roeikje* | „ „ forlytsing. |

Lûdútspraek bûten de regel hawwe de neikommende wirden:

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| *hjar* | spr. | haer ef hjaer. | *midle* | spr. | mul. |
| *hwennear* | „ | hwannear. | *nidle* | „ | nul. |
| *hwent* | „ | hwant | *saun* | „ | sân ef soawn. |
| *hwet* | „ | hwat. | *hawn* | „ | hân „ hoawn. |
| *great* | „ | grut ef greut. | *jown* | „ | joun „ joen. |

### II. Utspraek fen de Wirdbipalers.

De wirdbipalers kin men nei hjar eigenskippen skiftsje yn:

| | |
|---|---|
| **sêfte** | **b, d, g, v, z** |
| **hirde** | **p, t, ch, k, f, s, h** |
| **floeijende** | **l, m, n, r** |
| **heallûden** | **j, w.** (sjuch blds 4). |

**Oanm.** Bisibbe sêfte en hirde bipalers binne hjir boppe enoar set.

Yn it miene kin men sizze, det hwet ôflieding, gearsetting, bûging en forfoarming oanbilangt **sêfte** bipalers ek safolle dwaenlik sêft hâlden wirde, en **hirde** hird.

**Floeijende** bipalers rane gear mei somlike lûden der hja op folgje, en jowe der foroaring oan.

In oare skiftinge by de wirdbipalers giet nei de mûledielen, dêr hja troch útspritsen wirde, yn:

| | |
|---|---|
| **lippe***stêven* | **b, f, m, p, v, w** |
| **tonge-** „ | **d, l, n, r, s, t, z** |
| **kiel-** „ | **ch, g, j, h, k, n** foar *g* en *k*. |

De útspraek fen de wirdbipalers is lyk as yn it A-Bie, **mei útsondering fen hwet neikomt:**

**b, d** foar hirde wirdbipalers klinke hwet skerper: *habsucht*, *bedtsje*;

**f, s** foar **d** heart men as **v** en **z**: *weefd*, *wiisd*;

**f** yn it foar- ef efterheaksel *ôf* klinkt as **v** en **w**, ef wirdt **binei net** útspritsen: *ôfdwaen*, *komôf*;

**n** foar **b, m, p** lûkt alhiel nei **m**: *oanbine*, *oanminge*, *oanpasse*;

**n** klinkt troch de noas foar **j** (*njirre*) en efter **e, i, oa:** *wenje*, *stins*, *moanje*;

**r** foar **d, l, n, s, t** is maer efkes hearber: *aerd*, *girl*, *jern*, *wêrs*, *stirt*;

**s** efter in lang lûd as einstêf steande, wirdt as **z** útspritsen, ek as hja folge wirdt fen in hirde bipaler: *griis*, *baesrider*, *iiskâld*. Allinne foar de útgongen *-leas*, *-lik*, *-ling* klinkt hja skerp: *húsleas*, *yslik*, *earsling;* **s** heart men as **z** yn de wirden *as*, *is*, *ús* foar in lûd ef in sêfte bipaler;

**tj, ts, tsj, tz** geane yn it sprekken troch enoar: *tjilling*, *tsien*, *tsjerke*, *Tzum*, doch meastentiids heart men **tsj.**

**Net** útspritsen wirde:

**d** foar **t**: *ridtsje*, en yn it wird *nidle* (**spr.** nulle);

**l** foaropgien fen **â** en folge troch **d** ef **t** (*âld*, *sâlt*), en yn it wird *mounle* (**spr.** moene);

**c** yn de foarmen fen *scille: scil*, *scoe*.

It útsprekken fen freamde wirden bart sims nei it oarspronkelike en sims mei foroarings: *invalide*, *almanak*; *controleur*, *party*. Freamde wirden, dy for in diel forfryske

binne, hawwe de útspraek fen itjinge der net yn wizige is neffens it oarspronklike: *rangearje*, *journael*.

Hwet de **wirdklam** oangiet, sa jildt *yn it miene* det yn ôfliedings de klam op it haeddiel bliuwt: **set***te*, *bi***set***ting*, *onfor***set***likens*, doch ek **op***set*, **del***setting*. Yn gearsette wirden hat meast it earste lid de klam: **tún***ark*, **wol***feart*, doch der binne ek útsonderings: *keamers***doar**, *bûthús***flier**.

It brûkme fen wirden tsjin enoar oer kin sims ynfloed hawwe op it fallen fen de klam: *de sé***dyk**, *de* **sé***dyk* (it foarste yn de midlike wei opfette, it oarde yn forliking mei oare soarten fen diken); *it rint der* **oer**, *it is oer***rin***nende fol*.

For de wollûdigens ef de koartens (sa't de wirden mear gearrinne) kinne lûden ef bipalers troch it **weilitteiken** forfongen wirde: *mei 't*, *oan 'e* (= *mei det*, *oan de*). Om de selde reden wirdt faek nei in wird dat mei in lûd einget — binammen as it folgjende wird mei in *lûd* bigjint — in **t** ynlaske (de **wollûdigens-t**): *do't er*, *dy't hy*. Lykwol is it saek, dy helpmiddels **mei miette** ta to passen, omt ôfsliting fen wirden yn it miene ljeaver keard wirde moat en in to ryklik brûkme fen de wollûdigens-**t** forfelend klinkt.

## STAVERING.

De skriuwwize fen de lûden en bipalers fen wirden, dy yn it Frysk hiem binne, skikt hir yn it miene neffens de útspraek, mei it bitrachtsjen fen de regels dy't efternei komme.

**Oanm.** By dizze regels steane ta fordúdliking deselde foarbylden as yn de útspraek-opstelling fen de wirdlûden, mei noch inkele oare.

Freamde wirden, dy men yn it Frysk brûkt, hâlde sims hjar eigen stavering, doch in great tal dêrfen binne ek (foaral oan it ein) min efte mear forfryske.

### I. De Wirdlûden by de Stavering.

Lûden yn iepen koartwirden ef iepen wirdlidden fordûbelet men net.

De lange lûden yn sletten koartwirden ef sletten wirdlidden binne:

1. fen de inkellûden: **ae, â, ee, ê, ea, eu, ii, oo, ô, oa, oe, û;**
2. „ „ twalûden: **ea, ei, eo, eu, eau, ie, iu, oe, ou, ue, ui.**

## INKELLUDEN.

De doffe koarte **a** mei hwet o-klank kriget foar **l, n, s, t** nin lûdwizer: *stalt*, *man*, *as*, *dat*.

Fen mannich eigennamme wirdt it onbitoane diel, skjint men syn lûd as doffe **e** útsprekt, mei **a** skreaun: *Blija*, *Barradiel*, *Burmania*.

As doffe lange klank easket de **a** in breedteiken, en stiet hju foar **d, l, n**: *wâd*, *wâld*, *mâl*, *sâlt*, *lân*. Hwennear dat lûd oan **l** foaropgiet, moat men acht jaen eft men **â** den wol **ô** tsjinnet to brûken.

De kleare iepene **e** yn koartwirden en hjar gearsettings wirdt mei in skerpteiken skreaun: *fé*, *fésteapel*, *hokfé*.

In úttynde doffe **e** wirdt mei in breedteiken forsjoen: *brêge*, *hêf*.

By it brûkme fen it inkellûd **eu** foar **n** forwikselje men dit net mei de twalûden **eo** en **eau**: *deun*, *gleon*, *dreaun*.

It kleare iepene **i** lûd byldet men op allike wize ôf, it mei lang ef koart wêze: *bibel*, *trime*.

De efterheaksels *-ich*, *-igje*, *-lik* yn hjar bûging ef forfoarming (*-ige*, *-like*), skjin mei doffe **e** klinkend, skriuwe hjar mei in **i**.

In dof **u**-lûd foar **r** wirdt mei **i** ôfbylde: *bird*, *wirk*, *girl*, *stirt*, **bihalven** yn de wirden *ljurk*, *lust*, *skurf*, *skurk*, *turf*, *Turk*; bûtendat fynt men foarstneamde skriuwwize foar **ts** by forfoarming fen de lûdwikseljende sechdewirden (sjuch dêrre onder II 5b en II 7a): *britsen*, *stritsen*, *litsen*.

De kleare **i**-klank yn in sletten koartwird ef sletten wirdlid jowt men troch *y* wer: *yn*. Al nei de oarde fen útspraek kin dit ek jilde for de iepen koartwirden: *my*, *dy*, *hy*, *by*.

Op twaderlei wize kin men de koarte **o** útsprekke, doch yn it staverjen bliuwt hja lyk: *fok*, *tosk*.

In lange doffe **o** wirdt mei **ô** oantsjut: *bôle*, *hôf*. As hju foar **l** stiet, is jin forwikseling mei doffe **â** to hoedzjen: *rôlje jinoer bâlte*.

De stavering fen de koarte inkellûden **oe** en **û** jildt faek for ienselde útspraek: *hoeke*, *hoep; pûde*, *mûs*. Men moat hir tapassing yen ynprintsje, sawol dizze beide lûden oangeande, as jinoer it lange twalûd **oe** yn b.g. *boeren*, *goes*.

For it kleare iepene **u**-lûd, itsij lang ef koart, tsjinnet deselde stêf, al is de útspraek forskillend: *suver*, *sunich*.

In doffe **u** komt iepen foar yn de wirden: *hju*, *ju*, *nju(e)*, *rju*.

Mei help fen it skerpteiken wirdt it kleare **u**-lûd yn in sletten koartwird ef sletten wirdlid oanjown: *gút*, *túnerf*.

Alhowol de **u** mei breedteiken as inkellûd sawol koart as lang útspritsen wirde kin (*pûde*, *mûs; bûge*, *sûch*), bliuwt hju op allike wize skreaun.

## TWALUDEN.

De forbining fen de lange **a**- en **i**-klanken wirdt mei **aei**, dy fen de koarte **ai** oanjown: *laei*, *laike*.

Men meitsje onderskied by it skriuwen fen de lûden **au** en **ou**; by it foarste hat men mear kleare koarte **a**-klank: *nau*, *hauk*, jinoer *bou*, *foud*.

It kleare lûd **é** gearlitsen mei it doffe **e**-lûd wirdt yn skrift troch it twalûd **ea** werjown: *dea*, *beam; earm*, *beamke*.

To achtsjen falt op it forskil twisken de stavering foar.n fen twalûden **eo** eu **eau** jinoer dy fen it inkellûd **eu**: *gleun*, *dreaun*, *deun*.

As de **i** britsen wirdt, sa't men in **e** efternei lûdzjen heart, jowt men dit twalûd mei **ie** oan, sawol lang as koart: *lieten*, *wiet; ienich*. *wiette*.

Men stelt de *koarte* twalûden **ea** en **ie** sims troch **je** en **ji** foar: *freamd*, *frjemd; wiette*, *wjitte*. De stavering **ea** en **ie** is de âldste.

Der moat for soarge wirde, it twalûd **iu** en de trijlûden **eau** en **ieu** goed út enoar to hâlden, binammen by it forfoarmjen fen sechdewirden: *bliuwe*, *ik bliuw*, *ik bleau; de lieu*, *ik leau*.

It staverjen mei **ye** bart allinne oan it bigjin fen de wirden: *yelmisse*, *yen*, *yeske*, *yester*, *yet(te)*, *yetti*$\frac{k}{ch}$.

De twalûden **ei** en **ij** moatte by it werjaen tige onderskaet wirde: **nei***makke*, **nij***makke*. Al nei de oarde fen útspraek staveret men de wirden: *mij*, *dij*, *wij*, *bij*.

Lange en koarte **oa** stelt men op ien wize foar: *boade*, *hoas*, *hoazzen*.

By it staverjen moat it lange twalûd **oe** (*boeren*, *goes*) net biwiksele wirde mei de **inkel**lûdeu koarte **oe** en 2 × **û** (*hoeke*, *hoep; pûde*, *mûs; bûge*, *sûch*) en likemin mei de **twalûden** koarte *oe* (*skoen*, *goezzen*) en **ou** foar **n** (oune, joun).

De forbining fen it kleare koarte **o**-lûd mei de **i** wirdt troch **oi** foarsteld: *boi*, *koi*. Men meitsje onderskaet yn it staverjen fen dit **twa**lûd en de **trij**lûden **oai**.

Sawol de kleare as de doffe **o** mei **u** forboun, skriuwt men mei **ou**: *bou*, *foud* jinoer *kou; fûgel***kou***we* jinoer **kou***wehûd*.

Op it onthâld ôf moat men it twalûd **û** by it staverjen onderskiede kinne fen it doffe koarte **oe-lûd**: *skûrre* jinoer *broerren*.

It klear-koarte **oe**-lûd forboun mei **i** wirdt ôfbylde mei **oei** as **twa**lûd: *groei*, *skroeije*.

De úttynde **u** wirdt as **ue** oanjown: *flues*, *druef*.

It bisondere klankaerd fen it twalûd **ui** makket, det it jinoer oare klanken dúdlik kenber is (*bui*, *stuit*).

## TRIJLUDEN.

De trijlûden wirde stavere op de wize as hja út de twalûden ontstien binne:

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| twalûd | **ea** | gearraend | mei | **u** = | **eau** | (*leauwe*, *reauke*) |
| „ | **ie** | „ | „ | **u** = | **ieu** | (*lieu*) |
| „ | **oa** | „ | „ | **i** = | **oai** | (*loai*, *moaist*) |
| „ | **oe** | „ | „ | **i** = | **oei** | (*roeikje*). |

Lyk as to foaren meidield is, moat der op forwiksling fen trijlûden mei somlike twalûden past wirde.

## Heallûden ta forbining fen Lûden.

As klanken, dy't op **i** ef **u** eingje, by ôflieding, *gearsetting, bûging* ef forfoarming in wirdlid efter hjar krije

dat mei in lûd bigjint, sa tsjinje de heallûden **j** en **w** (dy ta de wirdbipalers rekkene wirde) as forbyn- ef oergongsstêf. Soks docht him foar by de klanken:

1. **aei, oai, oei** en **ui**: *aeijen*, *maeijejoun*, *moaije*, *djoeijende*, *struijer*;
2. **ei, oi**: *eijen*, *koijich*;
3. **eau, reu**: *kreauwer*, *sleauwe*, (*hja*) *treauwen*, *lieuwebek*, *Sieuwen*;
4. **au, ou**: *nauwe*, *gauwens*, *skouwe*, *douwematte*.

## II. De Wirdbipalers by de Stavering.

Stiet men yn kiif eft men in sêfte ef de bisibbe hirde bipaler brûke moat, sa kin in forlanging fen it wird tsjinstich wêze om it út to finen: *skob*, *skobben*; *skip*, *skippen*.

Yn de regel geane de lykaerdige wirdbipalers (sêfte mei sêfte, en hirde mei hirde) it bêst mei enoar op: *blabze*, *ampt*; *slodze*, *flits*; *hoegd*, *rjucht*, *brûkt*; *krêft*; *meeps*, *hast*.

### Sêfte en hirde bipalers.

**D, t.** Oangeande dizze stêven falt mark to slaen:

1. det by de sechdewirden, forsafier de stamme op in **d** einget, yn de 3e persoan iental fen de noutiid de forbining **dt** foarkomt: *hy wirdt*;
2. det by sechdewirden, der de nammefoarm fen op *-ve* ef *-ze* útgiet, yn de onfolsleine dotiid en it ôfslútend milwird op **f** ef **s** in **d** folgje kin: *sweefde*, *raesd*.

**G, ch, k.** Fen dizze stêven komt de **g** trochgeans oan it bigjin fen in wird ef syn lidden foar; oan it ein dêrfen stiet follentiids de **ch**.

Yn de folgjende haedgefallen is de **g** einstêf:

1. yn lûdfêste sechdewirden foar de útgong *-je*: *driigje*, *reagje*;
2. as de stêfforbining **gd** skaet wirdt: *deug-delik*.
3. hwennear wirden, dy as grounwird op **ch** nei in koart lûd eingje, bibûgd, forfoarme, ôflaet ef gearset foarkomme en fen in dof lûd folge wirde: *slach*, *slaggen*; *fluch*, *flugge*; *doch*, *dogge*; *foardoggers*; *miggestek*.

De **ch** wirdt net dûbele, om't hju al út twa stêven bistiet. Soks wier oars wol op syn plak; men scoe *in dwêrsstreekje oer hir* oanbringe, en mei **ch-ch** ôfbrekke kinne: *kachel, kach-chel; richel, rich-chel.*

**F, v.** As foarbipaler fen in wird tsjinnet altiten **f**. By in twade ef fierder folgjend wirdlid kin **v** bigjinstêf wêze:

1. as hju fen in **lang** en **iepen** lûd foaropgien wirdt: *brieven, brievekaert; rôve, rôver.* Binammen teant him soks ek yn wirden op *el, en, ens, er, ert, ich, inne* eingjend: *grevel, biljeaven, stivens, nuver, ljeavert, salvich, grevinne,* en as oan dokke wirden de sechdewirdsútgong *-je* oanheakke wirde kin: *twivelje, iverje*; bûtendat foar de healfreamde útgong -earje: *lavearje*;
2. yn it meartal en de ôfliedings fen wirden, dy't op *lf* ef *rf* útgeane en net fen freamde wirden ôfstamje: *erf, erven, skelf, skelvich*; doch b.g. net: *nimf, nimfen.*

De **f** jowt trochstrings it slot oan in koartwird ef wirdlid. Dochs kin de **v** de lêste wirdbipaler fen de stam yn in swak sechdewird wêze:

1. as in lang lûd oan de **v** foaropgiet: *heevje, kiivje;*
2. as in **l** ef **r** foar de **v** stiet: *golvje, kervje.*

**S, z.** Dizze stêven oangeande, brûkt men oan it bigjin fen in wird allinne **s**. In twade ef fierder folgjend wirdlid kin mei **z** bigjinne:

1. hwennear hju foaropgien wirdt fen in **lang** en **iepen** lûd: *mûzen, mûzerid.* Dit komt binammen út yn wirden, útgeande op *el, em, ens, er, ert, ich, inne: riezel, azem, wizens, tsjizer, boazert, prûzich, bazinne,* en as fen dokke troch oanheak fen *-je* sechdewirden ontsteane: *pizelje* esfh. De freamdfryske útgong *-earje* **bihâldt** de **s** foar hir, skjint hju as **z** útspritsen wirdt: *visearje, posearje*:
2. yn it meartal en de ôfliedings fen wirden dy op *ls, ms, ns, rs* eingje: *pelzen, brimzen, spûnzen, pearzich.* **Utsonderings** binne *kearsen, kersen*;
3. by wirden dêr't it foargeande lid fen mei in **z** slút: *hazze, koezze, dizze, lizze, sizze; kiezzen, hoazzen, goezzen; (it bern) poezzet, moezzet*;

4. as útgong by sechdewirden, hwennear de stamme op in sêfte wirdbipaler einget: **blabzje, speldzje, hirdzje,** wylst men yn forlytswirden fen dy stamme yen fen de **s** bitsjinnet: *spjeldtsje*, *hirdtsje*.

Oan it ein fen in wird ef in lid dêrfen wirdt almeast de **s** brûkt. Lykwol kin de **z** yn in wirdlid — mits nin einlid — sa foarkomme:

*a.* yn sechdewirden op *-je* eingjend, dêr de stamme in lang lûd hat: *aezje*, *griizje*, *rûzje*;
*b.* by sechdewirden op *-je* útgeande, as de stamme mei *ls*, *ms*, *ns*, *rs* sletten wirdt: *halzje*, *teamzje*, *bounzje*, *gêrzje*, **bihalven** yn it wird *dounsje*, en as de oanheak *-gje* ef *-kje* is: *drinsgje*, *polskje*;
*c.* yn it meartal fen haednammen, dêr yn it iental in **s** allinne efter in lang lûd stiet: *goes*, *goezzen*; *kies*, *kiezzen*; *hoas*, *hoazzen*;
*d.* yn de sechdewirdlike persoansfoarmen: *lêz*, *wêz*; *liz*, *siz*.

## Floeijende Wirdbipalers.

Fen dizze is it by **l** en **r** eigen, det hja forboun mei in oare wirdbipaler faek yn it útsprekken neiby forkrongen wirde, sa't men by it delskriuwen fen dy stêfforbinings hoedend wêze moat.

Dochs heart men om de ôfkomste de **l** foar **d** en **t** efter in lang lûd to skriuwen: *aerd*, *jern*, *wêrs*, *stirt*, *âldwrâldsk*, *kâltsje*, en ek de **l** nei **r** oan it ein fen in wird: *kerl*, *girl*.

Op allike wize bliuwt ek **r** bihâlden foar **d, n, s, t**: *wird*, *moarn*, *earst*, *barte*.

## Onderskate Stêven.

De **h** komt yn forbining mei **j** en **w** foar yn de wirden: *hja*, *hjidde*, *hjir*, *hjit* (as *hyt*, en as stamme fen *hite*), *hjoed*, *hjouwe*, *hjouwer*, *hju*, *hwa*, *hwennear*, *hwent*, *hwer*, *hwet*, en hjar ôfliedings.

**Ks, chs, x.** Fen dizze foarmen wirdt hjoeddeis de **x** net mear brûkt, omt it in freamde stêf is. De skriuwwize **ks** is it measte oan to rieden: *fiks*, *okse*.

**Sk, sc.** Tjinwirdich wirdt **sk** tapast: skoen, eask, omt

**c** yn it Frysk net thús heart. Allinne *scille* en syn forfoarming hat **sc** bihâlden: *scil*, *scoe*.

Mei de stavering **tj, ts, tsj, tz** rint it troch enoar, foaral by eigennammen. It measte wirdt *tsj* brûkt: *tsjûge*, *meltsje*.

**Nin regel** hat de stavering fen:

1. de onregelmiettige wirden by de lûdútspraek neamd;
2. „ wirden *jow* en *jowe*, by de forfoarming fen *jaen*.

## STAVERING FEN FREAMDE WIRDEN.

De freamde wirden yn in tael kin men skiftsje:

I. neffens de **stavering** yn
   *a.* dy hjar onforoare foardogge,
   *b.* dy min efte mear foroare binne;
II. neffens it **bigryp** en it **brûkme** yn
   *a.* dy hjar net goed oersette litte,
   *b.* dy bêst oerset wirde kinne.

It is riedsum yn goed Frysk to skriuwen ef gear to stallen hwet him dêrta eigenet. Yn it Frysk binne fierstofolle wirden út it Hollânsk en Frânsk yn brûk, dy tige bêst forfryske wirde kinne.

De Hollânske útdrukkings bliuwe yn haedsaek lyk, wylst de Frânske trochgeans foroaring hawwe. Oare talen oangeande, is it brûkme fen útlânske wirden net oermiettich.

Utlânske wirden, dy in eigenaerdich bigryp werjowe en net goed oersetber binne, skriuwt men it bêste lyk as yn it oarspronkelike ef sa nei mûlk dêr oan ta: *piramide*, *sphinx*, *thé; cirkel*, *cel*, *citroen*. Greate foroarings — binammen tsjinoer mei it Frysk net bisibbe talen — binne hjir net oan to rieden, omt men dokke freamde wirden hjar rjucht ontnimme scoe sonder in eigentlik goede stavering dêrfor yn 't plak to krijen.

Men sjucht by Frânske wirden de wizigings tapast, dy neikomme:

**c** foar sêfte lûden wirdt **s**: *avansearje* (avancer), *aksedint* (accident); desliken de yn it Fransk forsêfte **ç** foar hirde *lûden: remplasant* (remplaçant);

**c** wirdt **k**: 1. foar hirde lûden: *kanael* (canal), *kontrakt* (contract); 2. foar **l**, **r** ef **t**: *artikel* (article), *kriminiel* (criminel), *strikt* (strict); 3. oan it ein fen in wird ef syn lid: *triktrak* (trictrac);

**ch** wirdt mei **k**, **sj** ef **s** omwiksele: *kronyk* (chronique), *sjalot* (échalote), *sûkerei* (chicorée), *sûkelarje* (chocolat);

**qu** wirdt as **kw** ef **k** stavere: *kwaliteit* (qualité), *markys* (marquis);

**ex** wirdt as **eks** skreaun: *eksimpel* (exemple), *ekskús* (excuse).

Doch bûtendat binne in mannichte Frânske wirden oernommen, op sa'n wize det hjar *útgongen* faek *slim foroare* binne, sa as efternei kommende wird-rige (neffens de Frânske einlidden opset) bliken docht:

| **Frânsk.** | **Neifolging.** (freamdfrysk). | **Fryske Utdrukking.** (forskillige bigripen mei *stipskrapke* skaet). |
|---|---|---|
| misérable | miserabel | ellindich, jammerlik. |
| grimaces | grimats(en) | gebearte(n), fratsen. |
| camarade | kameraet | spylfeint, maet. |
| plantage | plantaezje | biplanting, bibeamming. |
| campagne | kampanje | fjildtocht; bidriuwtiid, ôfwirktiid; roerfordek. |
| porte-monnaie | portemonné | jildtaske. |
| médaille | medalje | bikroan-, ear-, hûchnispeinje. |
| médaillon | medaljon | doaskesiersel. |
| refrain | refrein | wirdherhelling, herhelrym; eamelpraet, geneul. |
| d' ordinaire / pour l' ordinaire | ornaris | meastentiids, trochgeans, follentiids. |
| égal | egael | lyk, lykop, effen. |
| ovale | ovael | airoun, lang-roun. |
| infame | ynfaem | skandlik, earleas. |
| vétéran | feteraen | âldstrider, âldamptner; âldbitroude. |
| usance | wisansje | brûkme, âldbrûkme, sede, wenst. |

| | | |
|---|---|---|
| vacant | fakant | onbiset, iepensteand, onforjown. |
| sténographe | stenograef | gau-, rêd-, koartskriuwer. |
| monarque | monarch | foarst, allinnehearsker. |
| paillasse | pyas | biis, bysfeint, snaek, hânswoarst. |
| contrast | kontrast | tsjinstelling, tsjinoerstelling. |
| certificat | certifikaet | biwys, blyk; forklearring. |
| contrat | kontrakt | oerienkomst. |
| automate | automaet | selsbiweger, selsdriuwer. |
| cadavre | kadaver | kreng (kring). |

---

| | | |
|---|---|---|
| correct | krekt | allyk, lyk, even; ynachtnimmend, nau-opnimmend, nau, nei; niis. |
| collecte | kollekte | ynsamling. |
| entrée | entré | tagong; tagongspriis. |
| corvée | krewei | wirk; geskrep, dreechwirk. |
| provisionnel | provisoniel | foarearst; foaropgeand. |
| paralèle | paralel | evenwidich, lykopgeand. |
| système | sistiem | stelsel, yndieling; wirkwize. |
| conscience | konsjensje | gewisse, binnenst. |
| avancement | avensaesje | foartgong, bifoardering. |
| traitement | traktemint | onthael; moanne-, jierjild. |
| bibliothèque | bibliotheek | boekerij(e). |
| accorder | akkordearje | oerienkomme, ôfprate, iens wirde. |
| galerie | galerij | kreake; sulengong, ditsengong; omgong (fen in toer); kinstsamling, kinstseale. |
| lanterne | lantearne | skynfet. |
| succès | sukses | slagjen; byfal. |
| modeste | modest | sedich, dimmen; skaplik. |
| trajet | trajekt | oerfeart, oertocht; wei, ôfstân, lijn-, reisdiel. |
| cachet | kasjet | tichtsjer, lakstempel; mark, markteiken, kenmark, (it)-„ken". |
| complet | kompleet | byenoar, byien; folledich, foltallich. |

| | | |
|---|---|---|
| arrêt | arrest | útspraek; fêststelling; bislachlizzing; fêsthâlding. |
| banquette | banket | fynbakwirk; feestmiel, gastmiel; wâlforleging. |
| porte-feuille | portefúlje | brievetas. |
| curieux | kurieus | nuver, bryk. |
| prétexte | pretekst | foardochsel, foargedoch, útflecht, ynwining, skynreden. |
| praticien | praktisyn | saekwaernimmer. |
| matière | matearje | otter. |
| théatre | triater | toanielhûs, fortoanhûs. |
| débattre | debattearje | praetstriidzje, biakselje. |
| qualité | kwaliteit | holikens, hodienheit, steldheit. |
| santé | santé | sounens. |

---

| | | |
|---|---|---|
| horrible | oeribel | freeslik, erch, slim, gryslik. |
| public | publyk | iepenbier, húsriem, iepentlik; minsken, bikikers, bisjuggers, tahearders. |
| office | offysje | bidriuw, ampt, birop; boadskip, opdracht. |
| affiche | affysje | roloanjefte, rolbriefke; oanplakbrief. |
| harmonie | harmonije | ynstimming, oerienstimming; toanstikbou, gearstimming (yn de muzyk). |
| furie | fúrje | forwoastens, forwoastheit; oerlilkens. |
| actif | aktyf | krigel, warber, iverjend, skreppend. |
| famille | famylje | sibben; hússibben. |
| tranquille | trankyl | bidaerd, lykmoedich. |
| pavillon | paviljoen | simmerhûs, tún-, útsjuch-, biskûlhúske; dekhutte; roerkajút. |
| minime | minym | lyts, binypt, skriel. |
| venin | fenyn | gif, forgif; bitterens; forkeardens. |
| médecine | medisyn | genêsmiddel. |

| | | |
|---|---|---|
| machine | masjine | gearstal (b.g. driuw-, krêft-, steamgearstal). |
| comique | komyk | geastich, potsich. |
| plaisir | plezier | nocht, wille. |
| offrir | offrearje | oanbiede. |
| conflit | konflikt | batsing, striid. |
| (h)ermite | hearremyt | kluzener. |
| épitre | epistel | geskriuw, droktebrief, omhaelbrief; formoan-, brombrief; klei-, eamelbrief. |

---

| | | |
|---|---|---|
| négoce | negoasje | hânnel, sutelerij(e), swiettelerij(e). |
| période | perioade | tydfek, tydrûmte; liddesin. |
| horloge | haloazje | bûsûrwirk. |
| besogne | besonje | drokte, bezichheit; omslach, bislommernis. |
| histoire | (hi)stoarje | skiednis, forhael; gefal. |
| symbole | simboal | sinbyld. |
| idiome | idioam | (it) „eigen" (b.g. tael-, minske-eigen). |
| rançon | rantsoen | losjild. |
| saison | seizoen | jiertiid; bidriuwtiid, ôfwirktiid. |
| religion | relysje | godforkear, godtawijing, godforearing, godstsjinst. |
| opinion | opynje | miening, opfetting. |
| division | diviizje | ôfdieling. |
| concession | konsesje | ginning, tastimming; ynsljuchting. |
| permission | permisje | tastimming, forlof. |
| discussion | diskusje | praetstriid, biakseling. |
| ration | rantsoen | evendiel. |
| taxation | taksaesje | skatting; bigreating. |
| réaction | re-aksje | tobekfal, efterútgong; tsjinopkear. |
| invention | invensje | útfining, út- ef optinksel. |
| absolution | absolúsje | frijspraek, ontsondiging. |
| portion | poarsje | jefte; evendiel. |
| *cargador* | kargadoar | skipbifrachter, frachtbirêdder. |

| | | |
|---|---|---|
| accord | akkoart | lyk; treffing, gearbislút; gearklank (yn de muzyk). |
| complot | komplot | gearspanning, gearswarring. |
| jaloux | jaloersk | ôfginstich, neigeande, misginstich. |

---

| | | |
|---|---|---|
| rompu | rampoai | britsen, stikken. |
| caduc | kadúk | brekfallich, forfallen. |
| centrifuge | centrifúzje(fúlje) | mâlke-, reammeskieder. |
| posture | postuer | hâlding, bistek. |
| aventure(s) | aventûr(en) | lokskâns; foarfal; lotgefallen. |
| illustre | illuster | fier-, wiidforneamd, útblinkend. |

---

De hjir foaropgeande foarbylden binne der mear as 100; fen eltse freamdfryske útgong is maer ien wird neamd, wylst fen dy op *-ael*, *-aezje*, *aesj* esfh. gâns mear opjown wirde koe; ek binne de wirden, dêr in oersetting yn ien wird it oarspronkelike net goed werjowt ef dy in lange omskriuwing foreaskje scoenen, weilitten, l. a.: *kaptein* (capitaine), *kansel(d)ery* (chancelerie), *kantoar* (comptoir). De saek is dos net oerdreaun foarsteld.*)

Ytlike Frânske wirden hawwe troch misforstean sels in forkearde biteikenis krige, b.g.:

*durable* (dûrsum) formakke ta *djûrabel* (djûrkeap);
*piquant* (prippend) „ „ *bikant* (stikelich, wylst *bikant* „mei kanten" bitsjut);
*vilain* (gemien, min) „ „ *fûleindich* (forheftich).

Men kin net oars sizze as det folle fen sokke wirdforoarings tsjin it wêzen fen in tael yn geane, en det men better docht for dy skeinde útlânske wirden **goede bisteande Fryske** yn 't plak to setten, ef **nije Fryske**, dy **mei oerliz** keazen binne, sawol taelkindich as hwet ynhâld oanbilangt.

---

*) Dizze list waerd yn enoar set, foart it aerdige stik »Freamde wirden yn 'e Fryske tael« fen W. P. yn »Forjit my net« (Juli—Augustus 1901) útkaem. As men dat stik ef it Frysk Wirdboek neigiet, scil der noch wol mear forskaet fen Frânskfryske útgongen oan 't ljocht reitsje.

## Stavering (oanhingsel).

Wirden, dy't allyk útspritsen ef allike skreaun wirde, maer onderskate biteikenis hawwe, binne:

| | |
|---|---|
| bier (*draech-ark*) | bier (*drank*) |
| dou (*fûgel, dúst*) | dou (*dû, do*) |
| driuwe (*oansette*) | driuwe (*yn 'e loft swaeije, op focht forwege*) |
| ear (*sintuech*) | ear (*eare, hilde*) |
| ein (*fûgel*) | ein (*bislút, útein; diel, stik*) |
| er (*hy*) | 'er (*der*) |
| fet (*toune, deakiste*) | fet (*fette waer; tsjok*) |
| flok (*hier-, snie-*) | flok (*kweade útrop ef winsk, slimme útwirking*) |
| hert (*djier*) | hert (*lichemsdiel, midden ef middenlyn fen in flak*) |
| hwer (*op hwet plak*) | wer (*op 'e nij*) |
| joun (*ein fen 'e dei*) | jown (*jaen* forfoarme) |
| jitte (*focht útsmite*) | yette (*noch*) |
| koal (*plant*) | koal (*stien-, doave*) |
| krite (*gebied*) | krite (*sêft gûle*) |
| lea (*lichemslidden*) | ljea (*ljeave!*) |
| leaf (*blêd*) | ljeaf (*minlik*) |
| leech (*yn 'e bidelte*) | leech (*sonder ynhâld*) |
| maer (*lykwol*) | mar (*omsletten wetterflak*) |
| minne (*neare*) | minne (*fiedster*) |
| moanne (*byplaneet*) | moanne ($^1/_{12}$ *diel fen 't jier*) |
| ploegen (meartal fen *in ploech wirkfolk*) | ploegen (meartal fen *in ploege yn 'e landbou*) |
| rau (*ongear*) | rou (*onbiskoft*) |
| reach (*spinne-*) | rêch (*lichemsdiel*) |
| ringen (*finger-; preek-*) | ringen (*gau*) |
| sân (*minerael*) | saun (*tal 7*) |
| seal (*for in hynsder*) | seal(e) (*great fortrek*) |
| sneije (*it fallen fen snie*) | snije (*mei in mês*) |
| stoppe (*ophâlde*) | stoppe (*fen in krûk ef stop-flesse*) |
| telle (*optelle*) | telle (*terskflier*) |
| *weaze (modder)* | wêze (*binne*). |

**Men skriuwt mei in haedstêf:**

1. **It earste wird fen in folsin, fen in fêrsrigel en fen in taspraek;**
2. **Nei in stip, ef as der in fraech- ef útropteiken for yn 't plak komt; nei in dûbelstip, as dizze in wirdlike oanhelling ynlaet; nei in skrapke ef stipskrapke, yn it gefal fen in *onder enoar* steande opsomming fen wirden ef sinnen;**
3. De bineaming fen it Opperwêzen: *God*, *Jahveh*, *it Heechbiwâld*;
4. Eigennammen en hjar onmidlike ôfliedings, ef as hja as miene haednamme brûkt wirde: *Menno* — *Mennist*, *Snits* — *Snitser; Coehoorns wirde seltsum oantroffen*;
5. Miene haedmannen, dy't as eigennamme foarkomme, b.g. in mearkes ef teltsjes: *Poes*, *Wolf*;
6. Wirden, dy troch hjar eigenaerdige biteikenis dúdlik oantsjut wirde moatte: *de Swarte Pêst*, *it Mantsje mei Sân*;
7. Titels ef bipalings yn skiednis, ierdrykskinde en stjerrekinde: *Greate Pier*, *De Lytse Wielen*, *Earste Kertier*;
8. Nammen fen wykdagen en moannen, feest- en húchnisdagen: *Sneon*, *Gêrsmoanne*, *Peaske*, *Allerhilgen*;
9. De wichtichste wirden fen opskriften, en de oanspraek yn brieven sawol as de omnamwirden dy der op slagge: *De Reis nei de Jichtmasters.* „Nommele Hear! *Ut* Jins *lêste skriuwen fornim ik* esfh."
10. Bikoartings der nammen fen titels, fen selskippen ef forienigings, fen wynrichtings en mear sokke: *H. M.* (Hir Majesteit), *Fr. Sskp.* (Frysk Selskip), *S.-E.* Súd-East.

---

## WIRDSPJALTING.

De spjalting fen in wird yn lidden bart yn it Frysk *nei de útspraek*, net nei de taelkindige fordieling.

Ta it ôfbrekken oan 'e ein fen de rigel tsjinnet it skiedteiken, en ek wol it bynteiken: $\frac{koa_{\text{"}}}{len}$ $\frac{koa\text{-}}{len}$. Midden yn in

rigel brûkt men allinne it bynteiken: *tik-tak*, ef as men it ynhâlden fen de stemme oantsjutte wol, it ôfbrekteiken: „*lib . . je . . wol!*" Ofskieding fen lûden yn in wird dat oanien stiet (inkel for útspraek ef rjucht bigryp) docht men troch it spjaltteiken: *kaën*.

Koartwirden spjaltet men net. Likemin de **ch** (*ra-che*) en de freamde forbinings **gn**, **ph**, **qu**, **th**: *compa-gnon*, *phos-phorus*, *ro-quearje*, *me-thode*.

In inkele wirdbipaler bitwisken twa lûden giet nei it twade wirdlid oer: *ea-re*.

As twa lûden in forbining fen twa ef mear wirdbipalers twiskenyn hawwe, mei dok in oanhefting britsen wirde: *njum-mel*, *Pink-ster*.

De foarheaksels bliuwe yn hjar gehiel, en desgeliken de efterheaksels dy **mei in wirdbipaler** bigjinne: *for-war*, *bi-hâld*, *langst-me*, *tsjel-tsje*; soks bart ek mei de wirden, dêr gearsettings út bisteane: *amer-bank*, *ei-laem*. By efterheaksels dy **mei in lûd** bigjinne slute hjar, as it wird spjalte wirdt, ien ef mear wirdbipalers fen it grounwird oan: *blie-rens*, *earn-stich*.

## Wirdôfkoartings.

Dizze wirde brûkt ta forkoarting fen faek foarkommende sizwizen. Hjir biheare ta:

b.g. = bygelyks
l. a. = lyk as
a. n. = as niisneamd
s. n. = sa neamd
t. o. = tear om
sj. = sjuch
sj. fk. = sjuch foarkant
sj. ek. = sjuch efterkant
e. n. = en neikommende
e. s. t. = en sa trochsettend
esfh. = en sa foart hinne
e. o. = en oars, en oare(n)
e. s. = en sokke(n)
e. m. o. = en mear oare(n)
*e. s. m.* = *en sokke(n) mear*
o. o. = onder oare(n)
spr. = sprek út
a. s. = as sein
dsgl. = desgelyks
bn. = binammen
nl. = nammentlik
d. w. s. = dat wol sizze
m. o. w. = mei oare wirden
y. pl. f. = yn pleats fen
m. y. f. = mei ynbigryp fen
oerbr. = nei de oare side oerbrocht
Oanm. = Oanmirking
N.S. = Neiskrift
§ = Kêst

blds. = blêdside
nr. = nûmer
hdst. = haedstik
frs. = fêrs
mns. = moarns
fms. = foarmiddeis
ems., nms. = efter-, neimiddeis
jns. = jouns
f. d. w. = fen dizze wike
f. d. m. = fen dizze moanne
f. d. j. = fen dit jier
E. K. = Earste Kertier
L-M. = Ljochtmoanne
L. K. = Lêste Kertier
T-M. = Tjustermoanne
f. Chr. = foar Christus berte
n. Chr. = nei Christus berte
* = berne
† = stoarn

St. = Sint
S. M. = Syn Majesteit
H. M. = Hir Majesteit
S. H. = Syn Heechheit
H. H. = Hir Heechheit
Mr. = Master yn de Rjuchten
Ds. = Dominij
Dr. = Dokter
Mhr. = Mynhear
Mfr. = Mefrou
Mej. = Mejiffer
f. l. e. s. = folle lok en seine
m. l. = mei lokwinsk
m. d. = mei dielnimming
a. f. = andert forwachte
m. w. o. a. = men wachtet op andert
$^0/_0$ = op de hûndert
$^0/_{00}$ = op de tûzend,

bineffens de ôfkoartings fen miette, wicht, mint en wynstreken, l. a.: pm. = poun(s)miette, ℔ = âld poun ef heal kilo, *f* = goune, N.-E. Noard-East, esfh., en de fakteikens (b.g. dy yn de rekkenkinde).

---

## WIRDFOARMING.

De wirden binne al ef net foroarber. De foroarings barre yn- ef útwindich, en omfetsje de **wirdfoarming.**

Troch wirdfoarming kinne fen inkelfâldige wirden (stammen) nije wirden komme. Soks hat pleats lâns de wei fen **ôflieding** en **gearsetting.**

### Oflieding.

Oflieding bistiet yn **ynwindige** foroaring fen it wird troch wiksel fen lûd ef fen wirdbipaler, ef **útwindige** troch **foar-** ef **efterheaksels** (d. w. s. sokke dy net allinne brûkt wirde kinne).

Foroaring troch **lûdwiksel** komt foar yn:
**Haednammen:** *kâld* — *keald*,
**Eigenskipswirden:** *fûl* — *fel*,
**Talwirden:** *trije* — *tredde*,
**Omnamwirden:** *my* — *mines*,
**Sechdewirden:** *blink* — *blonk*,
**Bipaelwirden:** *tiid* — *tydlings*.

De ôfliëding troch **foarheaksels** bart by:
**Haednammen:** **aerts***fijân*, **ant***wird*, **bi***gear*, **earts***dogeneat*, **for***win*, **ge***wier*, **her***berte*, **oar***lof*, **on***lân*;
**Eigenskipswirden:** **aerts***dom*, **bi***hindich*, **earts***ondogensk*, **for***woast*, **ge***mien*, **on***mak*;
**Sechdewirden:** **bi***djerre*, **for***siikje*, **ge***riivje*, **her***helje*, **to***skûrre*, **ont***stride*;
**Bipaelwirden:** **on***graech*.

**Efterheaksels** tsjinje ta ôflieding by:
**Haednammen:** *fijân*, *kin***de**, *frij***dom**, *bûk***el**, *fyl***sel**, *boay***em**, *soun***ens**, *tink***er**, *swyl***der**, *Ness***emer**, *koai***ker**, *wid***ner**. *stêd***sjer**, *Jou***ster**, *loai***kert**, *foud***esse**, *blier***heit**, *boer***inne**, *wij***ing**, *bekke***ling**, *great***me**, *better***nis**, *master***ske**, *deilis***skip**, *hel***te**, en sa ek by:

1. de **forlytsingsútgongen:** *heit***e**, *rech***je**, *plûm***ke**, *fet***sje**, *apel***tsje**;
2. de **freamde útgongen**, itsij by wirden fen freamde kom-ôf (*prinsep***eal**, *avanse***mint**), èf by oare healfreamde wirden (*erge***waesje**, *ground***earje**). Ek hat men noch efterheaksels, dy' mei de wirdstammen *mear bigroeid* binne, l. a. *deug***d**, *bloei***sem**, *swol***m**, *ber***n**, *gin***st**, *grêf***t**;

**Eigenskipswirden:** *bern***aftich**, *kriichs***haftich**, *giel***eftich**, *war***ber**, *earn***en**, *rjucht***er**, *Geast***mer**, *Damwâld***ster**, *krud***ich**, *prat***erich**, *dei***stich**, *herte***leas**, *noed***lik**, *jier***liks**, *hân***sum**, en fierders ek by de mei in efterheaksel bigroeide wirden: *gaps***k**, *swif***t**;

**Talwirden:** *fyf*tich, *toalf*de, -ste, -te, *hûnderter*lei, *tweintich*fâld, *tredder*hande, *seis*resum;

**Sechdewirden.** De wenstige útgongen binne -e en -je: *fiere, fierje.* By de útgong -e kin allinne fordûbeling fen de lêste wirdbipaler yn de stamme pleats hawwe: *bar-re.* De útgong -je wirdt lykwol soms troch oare stêven foaropgien, op de folgjende wize: *treast*gje, *hild*igje, *slier*kje, *wyt*sje, *spjeld*zje;

**Bipaelwirden:** *tofoa*ren, *heechst*ens, *rid*lik, *wike*liks, *ein*lings, *droech*jes, *ny*skes, *onderwei*s, *sún*tsjes. As graedoanjowend, foar in eigenskipswird ef oar bipaelwird: *danig*e *skoan.*

## GEARSETTING.

Dizze ontstiet troch it gearfoegjen fen wirden ta in nij wird mei in mear bipaeld bigryp. Hju hat altiten ien grounwird, dat mei ien ef mear omskriuwwirden foriene stiet; it grounwird en it omskreaune wird kinne for hjar sels ek gearset wêze.

De forbining bart sonder heftstêven ef mei bihelp fen de ynfoegsels e, el, en, er, ns, s: *bern*e*wille*, *gong*el*stok*, *rut*en*aes*, *goed*er*nôch*, *farj*ens*folk*, *poun*s*miette.*

Men fynt de gearsettings yn:

I. **Haednammen** forboun mei in
  *a.* haednamme: *eidetine,*
  *b.* eigenskipswird: *hegeskoalle,*
  *c.* talwird: *achtendiel,*
  *d.* sechdewird: *driuwpôle,*
  *e.* bipaelwird: *kweadogger,*
  *f.* forhâldingswird: *foarsimmer*;

II. **Eigenskipswirden** forboun mei in
  *a.* haednamme: *spegelklear,*
  *b.* egenskipswird: *domdryst,*
  *c.* talwird: *twastimmich,*
  *d.* omnamwird: *deskindich,*
  *e.* sechdewird: *wytgraech,*
  *f.* bipaelwird: *letryp,*
  *g.* forhâldingswird: oerâld;

III. **Talwirden** forboun mei in
- *a.* haednamme: *deimannich*,
- *b.* talwird: *oardeheal*;

IV. **Omnamwirden** forboun mei in
- *a.* eigenskipswird: *ditselde*,
- *b.* ôfsonderwird: *itjinge*;

V. **Sechdewirden** forboun mei in
- *a.* haednamme: *toudounsje*,
- *b.* eigenskipswird: *goedmeitsje*,
- *c.* sechdewird: *klappertoskje*,
- *d.* bipaelwird: *delbarne*,
- *e.* forhâldingswird: *tasizze*;

VI. **Bipaelwirden** troch gearfoeging fen
- *a.* haednamme en eigenskipswird: *breanochteren*,
- *b.* eigenskipswird en sechdewird: *koartlyn*,
- *c.* omnamwird en haednamme: *minentwege*,
- *d.* twa bipaelwirden: *hwerearne*,
- *e.* forhâldingswird en haednamme: *yndied*,
- *f.* „ „ eigenskipswird: *forgoed*.
- *g.* „ „ omnamwird: *bûtendat*,
- *h.* „ „ bipaelwird: *trochjerne*,
- *i.* haednamme en forhâldingswird: *eastoan*,
- *j.* twa forhaldingswirden: *onderút*;

VII. **Forhâldingswirden** forboun mei in
- *a.* haednamme: *bisiden*,
- *b.* bipaelwird: *efterlâns*,
- *c.* forhâldingswird: *foaroan*;

VIII. **Bynwirden**: troch gearfoeging fen
- *a.* omnamwird en sechdewird: *itsij*,
- *b.* twa bipaelwirden: *sawol*,
- *c.* forhâldingswird en bynwird: *foardet*,
- *d.* twa bynwirden: *alhowol*.

Ytlike gearsette wirden litte tagelyk **bûging**, **forfoarming** ef **ôflieding** sjen: *bleatfoets*, *stadigerwize*; *wolmienend*, *earstberne*; *ienriedich*, *ondernimming*.

Twisken de dielen fen somlike gearsette wirden skriuwt men in bynteiken, sawol for it goed bigryp as for it each: *East-Fryslân*, *Gouverneur-Generael*, *âldewive-fabels*, *forjit-my-net*, *ta-doar*, *broer-mei*, *de Frânsk-Dútske kriich*.

## In Wirdeskaei: STRIKE.

Ondersteande opstelling jowt in foarbyld oan, hofolle wirden troch ôflieding ef gearsetting' wol fen ien wird komme kinne.

I. **strike**; bi-, del-, foar-, foart-, for-, hinne-, oan-, oer-, ont-, op-, ta-, troch-, út-, weistrike; flak-, glêd-, lyk-, platstrike; strikelings, strikenderwize;

**strykboerd**, -bout, -daem, -goed, -hout (by in folle miette), -inket, -ystremint (strykark), -izer, -ynrjuchting, -jild, -kachel, -kalk, -kwartet (strykfjouwerspil), -lape, -muzyk (1. stryk-toanspil, *yn 't miene*; 2. stryktoanwirk, *for it stik mei de noaten*), -net, -orkest, (stryk-toanboun) -planke, -ster, -stôk, -tekken, -wirk; gestryk; strykje, glêd-, plûm-, troch-, útstrykje;

**striker**, plûmkestriker; strikerij, strikerich;

**strikel**, messe-, pik-, seinestrikel, gestrikel; strikelhout, -stien; strikelder, strikelje;

II. **streek** (1. mei strykark, ferve, esfh. 2. as rige fen huzen; 3. as set ef list); del-, dwêrs-, foart-, op-, troch-, útstreek; fet-, ferve-, inket-, pinne-, potleadstreek; wynstreek (troch wolkens foarme); foarstreek (by de yngong fen in stêd); bize- esfh. streek; gestreek; strekerich; streekje; bi-, oan-, ôf-, onder-, ta-, troch-, útstreekje; streekjerinne, -skriuwe, -smite, -springe; streekjeskriuwer (mâlker yn 't skriuwen);

III. **streakje**; gestreak; streaker, streakerich.

---

# DE WIRDSOARTEN.

Men onderskiedt de wirden fen de Fryske tael yn tsien soarten:

1. Haednammen,
2. Ofsonderwirden,
3. Eigenskipswirden,
4. Talwirden,
5. Omnamwirden,

6. Sechdewirden,
7. Bipaelwirden,
8. Forhâldingswirden,
9. Bynwirden,
10. Utropwirden.

*Haednammen*, *eigenskipswirden* en *sechdewirden* binne de *wichtichste* fen dizze soarten, omt eltse sin tominsten ien haednamme forboun mei in sechdewird ef forboun mei in eigenskipswird troch in helpsechdewird bifettet, en ta dizze grounwirden tobekbrocht wirde kin. Men neamt yn rûmer opfetting de haednamme dêrom wol *selsstannichheit*, en it eigenskips- sawol as it sechdewird *byfoeging*.

---

## HAEDNAMMEN.

De haednamme tsjinnet ta it bineamen fen wêzens en fen saken, itsij hja bisteane ef allinne in foarstelling yn tins oanjowe: *God*, *minske*, *houn*, *team*, *Woden ; beam*, *nút*, *knyft*, *mar*, *izer ; jelne*, *dei ; gollens*, *ôfskie*, *rêst*, *wea*, *hope*.

De haednammen fordielt men yn:

1. **Eigennammen**, de bineamings fen it Opperwêzen (*God*, *it Albistjûr*, *de Alwitende*), en de nammen dy in bipaelde selsstannichheit onderskiede fen alle oare fen syn soarte: *Gjalt*, *Reonts*, *Fike*, *Germanje*, *Starum*, *Tjonger*, *Harkesyl*, *Aldehou ; Thûner*, *Kreil*, *Flevo*;
2. **Soartenammen**, bineamings for ôfsonderlike persoanen ef dingen fen it selde slach : *skroar*, *ljip*, *aei*, *iper*, *jelt ; poun*, *jier* ;
3. **Samlingsnammen**, gearfoegings fen persoanen ef dingen fen it selde slach, hokker allinne nommen in oare namme jown wirdt as de gâns dêrfen: *slachte*, *leger*, *keppel*, *flecht*, *wâld*, *gewaeks*;
4. **Stofnammen**, bineamings fen saken dy't yn hjar gehiel nin oare namme hawwe as in diel dêrfen : *lead*, *kwik*, *sân*, *hout*, *wol*, *moul*, *yettich*, *steam*;
5. **Bigrypsnammen**, dy haednamlik (dos yn haednammefoarm) in eigenskip, tastân ef hânling werjaen : *moaijens*, *greatme ; krapte*, *nocht ; died*, *gebear*;

Eigen- en stofnammen kinne de biteikenis fen soartenammen krije, en oarsom: *Tsjerk Hiddessen binne der net sa folle: „To maer, Fiskje, hap, hap, hap!" Bûter, de Fryske bûter; sâlt, de sâlten; it fleisk fen de kou, wy ite fleisk.*

Onderskate haednammen kinne sawol bigryps- as soartenammen wêze: *djipte, in djipte; siiktme, hjar siiktmen; gong, de gong (yn in hûs).*

Ek oare wirdsoarten, en sels sinnen kinne as haednammen stean: *de forstoarne, it reedriden, it „mines en dines", it „earlik dûrret langst".*

## Bûging.

De haednammen wirde, al nei de wize hwerop hja yn de sin foarkomme troch bûging foroare. Hjir binne **slachte, tal** en **fal** to bitrachtsjen; it lêste doelt op de forhâlding fen in bûgber wird tsjinoer de onderskate dielen fen de sin.

### IT SLACHTE.

Dit kin **manlik, froulik** ef **onsidich** wêze. It brûkme foaral moat leare, hokker haednammen manlik binne ef froulik; it onsidich slachte is maklik kenber, en blykt as it ôfsonderwird **it** en faek ek in eigenskipswird yn de sterke bûging der foar passe wol. Hjir folgje inkele regels for de twa earstneamde slachten:

**Manlik** binne:

1. De nammen fen it Heechste Wêzen;
2. dy fen manlike persoanen en djier. Hwer nin onderskied fen binamming is, wirde greate en sterke djier as manlik biskôge, forsafier it slachte der net bipaeld op oankomt. Oars wirdt de útdrukking *mantsje* ef *wyfke* foaropset: *mantsje-kanarje, wyfke-putter*; by somlike fûgels praet men ek wol fen de *hij* en de *sij;*
3. de nammen fen beammen: *boek, line.*
4. dy fen jiertiden, moannen en dagen, bûten Maeije en de forbinings mei moanne, b.g. *Rispmoanne*;
5. de measte haednammen, dy út de stamme fen in sechdewird bisteane en de wirking sels as sadanich oanjowe: *rit (reed), bouns*;

6. de fen-sechdewirden ôflate haednammen, dy't op **er** en **ert** útgeane: *keatser*, *knikkert*;
7. de haednammen útgeande op **el**, **m** ef **em**, bihalven *(it) lichem*: *pikel*, *earm*, *boazem*;
8. sokke dy op **dom** eingje, teffens fen eigenskipswirden ôflaet binne, en in tastân ef weardichheit útdrukke: *âlderdom*, *weadom*, de *eigendom is oan my*. Dêrtsjinoer: it *minskdom*, dit *is syn eigendom* (omt *eigendom* hjir in bipaeld foarwerp oantsjut).

**Froulik** binne:

1. De nammen fen froulike persoanen en djier;
2. dy fen de measte blommen, strûken en nôtsoarten: *roas*, *hulst*, *weet*;
3. sokke fen stêven, muzyk- (toanwirk-)noaten en talmerken: *de „i"*, *de „bes"*, *de „z"*;
4. de wirden dy fen sechdewirden ôflaet binne en op **st** eingje: *fynst*;
5. de measte wirden dy't op in toanloaze **e** útgeane, *skoalle*, *wille*. Utsonderings binne sokke, dy in manlik wêzen oantsjutte as *heite*, *bolle*, en inkele onsidige as *herte*;
6. de wirden, dy op 't ein de útgongen **heit**, **te**, **ij(e)**, **me**, **ens** ef **nis(se)** hawwe, en ek dy op **skip** útgean forsafier hja net onsidich binne: *boasheit*, *folte*, *grietenij(e)*, *hjitme*, *sounens*, *witnis*, *freonskip*;
7. de op **ing(e)** útgeande wirden as hja fen sechdewirden ôflaet binne: *forliking(e)*;
8. de fryskfreamde wirden mei de útgongen **aezje**, **sje**, **teit**: *koeraezje*, *reaksje*, *soasjeteit*.

By gearsette wirden foeget it slachte him nei it lêste diel dêrfen: *de bûtermakker*, *de brievekaert*, *it widzekleed*. Utsonderings binne: *it sketjeft*, *de steamboat*.

**In dûbel slachte** hawwe:

| | |
|---|---|
| de bier (lyk-) | it bier (drank) |
| „ *blik (eachopslach)* | „ blik (túch-, metael) |

| | |
|---|---|
| de **board (fen linnen makke)** | it **board (fen in skip)** |
| „ **boat (halssiersel; steamboat)** | „ **boat (oare fartugen)** |
| „ bocht (bûging, krûmte) | „ bocht (minne waer) |
| „ boek (beam) | „ boek (lêz-, skriuw-) |
| „ bosk (wâld) | „ bosk (bindel) |
| „ bout (doarskoatel; pile-, stryk-, tikselbout) | „ bout (fleisk) |
| „ doek (bûs-, hals-) | „ doek (weefsel) |
| „ ein (bislút, fûgel) | „ ein (uterste diel) |
| „ fal (delfallen; forslimmering; stimbûging) | „ fal (fallûk; gefal; foech) |
| „ fortsjinst (yn hegere sin) | „ fortsjinst (jildlik) |
| „ hear (persoan) | „ hear (persoan yn onginstige sin; leger, de gearkommenden) |
| „ heil (fêrzene rein) | „ heil (loksteat) |
| „ lear (learinge, onderwiis; stelsel) | „ lear (loaide hûd) |
| „ lêst (parsing; soarch; hjit) | „ lêst (miette; lading; drokte, pleach; onhoflikens) |
| „ moed (dapperens) | „ moed (gemoet) |
| „ rym (froast) | „ rym (boune styl) |
| „ seal (great fortrek) | „ seal (ryd-) |
| „ sin (biteikenis, opfetting; gesintheit) | „ sin (langst; tins; foarnimmen) |
| „ skrift (bibel) | „ skrift (skriuwen) |
| „ soal (foet-, skoech-) | „ soal (wetterbaen troch it iis en twiske ondjipten) |
| „ spoar (prikel) | „ spoar (trein) |
| „ stof (grounstof; weefsel; foarried; oanlieding; onderwerp) | „ stof (túch) |
| „ swé (fortoaning) | „ swé (it droegjen fen gêrs, hea ef nôt op 't fjild) |
| „ team (bytling) | „ team (skaei) |
| „ wiel (spinwiel; draeikolk) | „ wiel (rêd, tsjel). |

Ytlike haednammen, binne **mienslachtich**, d. i. hja binne èf manlik, èf froulik, al nei de biteikenis dy hja yn de sin hawwe, l. a.

*a.* de wirden op **ling**, **neat**, **noat**: *tsjusterling*, *dogeneat*, *lotgenoat*;

*b.* losse wirden as: *boade*, *erfgenamt*, *gidze*, *kammeraet*, *klant*, *lidmaet*, *miich*, *tsjûge*.

## IT TAL.

Men onderskiedt **iental** en **meartal**: it foarste om **ien** persoan ef saek, it oarde om **mear** fen dizze oan to tsjutten. De meartalsútgongen binne:

1. **e** allinne for de wirden *beane*, *earte*, hwer sims ek wol in **n** oan tafoege wirdt;
2. **en**, ef **n** as it wird op in **e** einget: *rampen*, *fûrgen*;
3. **s**, I. efter de útgongen **el**, **em**, **en**, **er**, **ert**, **ier**, **ing**: *ikels*, *halsems*, *tekkens*, *protters*, *loaikerts*, *kassiers*, *fielings*;
   II. efter de forlytsútgongen **je**, **ke**, **sje**, **tsje**: *barchjes*, *twierkes*, *eartsjes*, *hountsjes*, *kladtsjes*.

Bisondere meartalsútgongen binne as neikomt:

*a.* wirden op **el**, **em**, **en**, **er**, **ing(e)** krije yn de **hegere** styl **en** tafoege: *himelen*, *biezemen*, *teikenen*, *wetteren*, *forsikingen*;

*b.* in wird, dat op **heit** útgiet, foroaret dit efterheaksel yn **heden**: *beuzichheden*;

*c.* wirden, dy op **i** ef **u** eingje, krije **jen** en **wen** derta: *raei*, *raeijen*; *lieu*, *lieuwen*;

*d.* haednammen, yn it iental efter in lang lûd ef in wirdbipaler op **ch**, **f** ef **s** útgeande, forwikselje dizze stêven yn **g**, **v** ef **z** forsafier de regels oer hirde en sêfte wirdbipalers soks easkje: *sûch*, *sûgen*; *grêf*, *grêven*; *flues*, *fluzen*; *berch*, *bergen*; *skerf*, *skerven*; *fêrs*, *fêrzen*;

*e.* wirden mei in sletten koart lûd bihâlde dit yn it meartal troch dûbeling fen de einbipaler: *plakken*, *sketten*, *drippen*, *podden*, *krukken*; for **ch** komme twa **g**'s yn 't plak: *slach*, *slaggen*. Utsonderings binne: *(ôf)god*, *goaden*; *lid*, *leden*;

*f.* ienige wirden mei sletten lang lûd fordûbelje de einbipaler en krije in koarte klank: *faem*, *fammen; peal*, *peallen; stien*, *stiennen; koer*, *koerren; soan*, *soannen*;

*g.* de onregelmiettige foarmen, as efternei opjown.

Der hawwe **nin iental**:

1. inkele gearnommene soartenammen:

   *âffaers*, *faksen*, *gritsen*, *harsens*, *ynhouten*, *kosten*, *metten*, *moedfearren*, *oanslaggen*, *raenjen*, *spitsen*, *trouwers*;

2. somlike eigennammen, l. a.: *de Fluessen*, *de Lege Geaën*, *de Trynwâlden*;

wylst **gjin meartal** foarkomt by:

1. folle eigen- en de measte samlings-, stof- en bigrypsnammen: *Europa*, *Leechlân; folts*, *bislach*, *reau*, *gewaeks*, *stiente; sink*, *moarmer; hjittens*, *geniet*, *kuijerjen*. Bûtendat giet *âlden* sawol for **ien** as for de **beide** âlden, en *âlders* yn **iental**sfoarm as *âlder*.

2. wirden dy, howol hja yn 't meartal stean kinne, dochs om miette, wicht, tiid, jild ef mannichte oan to tsjutten, yn 't iental bliuwe, as: *twa jelne*, *trije poun*, *fjouwer goune*, *fiif wike*, *seis dozyn*.

Sonder foroaring yn bigryp skriuwt men: *it yngewant* ef *de yngewanten*; *gûd* en *gûds* for **saken**, towylst for **persoanen** de meartalsfoarmen *gûdden*, *gûd'n* en *gûn* brûkt wirde.

Meartal mei twaderlei opfetting hawwe:

| | | |
|---|---|---|
| hier | *hieren* (lân-) | *hierren* (op 'e holle) |
| kleed | *kleden* (flier-, glês-) | *klean* (lyfdracht) |
| lid | *lidden* (finger-; pot-) | *leden* (fen in selskip) |
| | *lea* (fen it lichem, yn 't miene sein) | |
| reed | *reden* (by wedstriden; rydwegen oer 't fjild) | |
| | *redens* (ark ta it reedriden) | |
| riem | *riem* (miette for pompier) | *riemmen* (boats-; learen) |
| spier | *spieren* (lichems-) | *spierren* (houten) |
| frou | *frouwen* (mear bipaeld) | *froulje* (yn miene sin) |
| man | *mannen* ( „ „ ) | *manljue* ( „ „ „ ). |

As lêste diel fen in gearsetting wirdt *-frou* yn it meartal *-frouwen* ef *-frouljue: keapfrouwen, bûrfrouljue*; *-man* wirdt den *-ljue* yn miene opfetting: *keapljue, bûrljue*, maer *-mannen* as men in weardichheit oantsjutte wol: *doarpsmannen, bre(id)gemannen.*

De wirden

| | | | |
|---|---|---|---|
| bij | **meartal:** | bij | bijen |
| djier | „ | djier | djierren |
| fear | „ | fear | fearren |
| goes | „ | gies | goezzen |
| hynsder | „ | hynsder | hynsders |
| skiep | „ | skiep | skieppen |

steane **onforoare** hwer men hjar yn **miene** opfetting meartallich brûkt; moat der in **bipaeld** tal by oanjown wirde, sa nimme hja de **meartals**foarmen oan.

Onregelmiettich binne fierder:

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| bern | **meartal:** | bern | kou | **meartal:** | kij |
| dei | „ | dagen | lears | „ | learzens |
| wei | „ | wegen | skoech | „ | skoen. |

Gearsettings fen in haednamme foarop en in eigenskipswird efteroan, troch in bynteiken foriene, krije allinne meartalsútgong for de haednamme: *advokaten-generael.*

## IT FAL.

It fal wirdt yn it Frysk op fjirderlei wize onderskaet, as

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 1e | fal | Bihearskjende foarm | ef | **Hwafal** |
| 2e | „ | Bisitsfoarm | „ | **Hwaensfal** |
| 3e | „ | Bilûkingsfoarm | „ | **Hwaemfal** |
| 4e | „ | Ondergeande foarm | „ | **Hwaenfal,** |

dêr de útgongen lykwol meastentiids fen forsidde binne.

Yn de bihearskjende foarm ef it **hwafal** stiet:

*a.* it bihearskjende *) fen in sin: **De fûgel** *sjongt.* **It boask** *waerd sletten. Der ontstie* **danige krapte**;

*b.* de taspritsene persoan: „**Heite,** *kom hjir ris! Dat wiste dochs wol,* **ju**!"

---

*) De omskriuwing fen de wirden *bihearskjende, sechde ondergeande* esth. tynt *men letter onder* **Sinbou.**

De bisitsfoarm ef it **hwaensfal** tsjut oan:

*a.* bisibbe wêzen en kom-ôf: *De sister* **des kenings; Fenna's** *bern*; **Ybele** *reed.* **Waling Dykstra's** *winterjounenocht*; *de geast* **der ljeafde;**

*b.* bisit en eigendom: **Bearne** *skaef*; **Gepke** *mûtse.* **Bûrmans** *finne*; **memme** *skirte*;

*c.* dwaen ef ondergean fen in hânling: *It stribjen* **des flitige**; *it gûlen* **der ûlen.** *De oanbidding* **des Heare**; *it ynnimmen* **der stêd**;

*d.* de gâns der in homannichte ef in diel fen foarsteld wirdt: *de sek* **earte**; *it stik* **koeke**; *in swolch* **wetter**; *dy samling* **skilderijen.** De falsûtgong is hjir net mear sjenber;

*e.* bipaling fen tiid ef wize: *moarn*s, *heak*s, dy in haednamme lykwol ta bipaelwird makket.

Mei de bilûkingsfoarm ef it **hwaemfal** wirdt oanwiisd:

*a.* det immen ef eat hwet oandien wirdt: *hy joech* **master** *de hân. It boike bringt* **pake** *de krante*;

*b.* det immen ef eat hwet al ef net past: *it sinniget* **de dielnimmers** *tige bêst. Dat wirdt* **de bisten** *in lijen*;

*c.* in omsette bisitsfoarm: *De fjildwachter hat* **de wyldskearder** *yn de skonk rekke* (= yn de skonk **fen de** wyldskearder troffen);

*d.* de regearring troch ytlike forhâldingswirden: *Hy is de saek* **by machte.** *Hju naem it* **ter herte.**

De ondergeande foarm ef it **hwaenfal** jowt oan:

*a.* it ondergeande yn de sin: *De houn lûkt* **de wein**;

*b.* itjinge dat in holikens fen in ondergeande neamt: *Wy achtsje dy man* **in feardich persoan**;

*c.* de bipalings oangeande miette, wicht, priis, mannichte: *Dy sleat is* **tsien roede** *lang. It skiep weacht* **hûndert poun.** *Dat flaeks kostet de bindel* **in daelder.** *Dit pakje is* **twa ploegen priemmen** *great*;

*d.* de regearring troch in forhâldingswird, yn de measte gefallen: *Men slacht* **op it ambyld.** *It foel* **yn de saed.**

**Njunkenstellings** en **bineamingssechden dy út haednammen bisteane,** krije it selde fal as de wirden dêr hja op doele: *Kruger*, **de President fen de Transfael,** *reisge nei Europa. Wy seagen Kruger*, **de President fen de Transfael.** *In jong hynsder wirdt* **in fôle** *hjitten. It moeide my hin as* **âld man** *dêr noch mei bilêstgje to moatten.*

## OFSONDERWIRDEN.

Skjint de haednammen inkele kearen op hjar sels bûgd foarkomme, hat hjar bûging yn de regel pleats as in ôfsonderwird lyk mei hjar opgiet. Om dizze reden fynt men hjirefter de bûging fen beide sims tagelyk bihânle.

It ôfsonderwird docht dy tsjinst om it wird, dat it foaropgiet, as in persoan ef in saek **op him sels** oan to wizen (dos út syn miene bigryp to nimmen en ôf to sonderjen). Dêrtroch kriget elk sa'n wird — ta hwet soarte it ek biheart — de wearde en de bitsjutting fen in haednamme: *de kûper*, *it stoart*, *in blom; it goede*, *de saun*, *de hij*, *it dwaen*, *it ja*, *it tsjin*, *it maer*, *it hei en fij*.

Men hat twaderlei ôfsonderwirden:

1. it boune **de, it,**
2. „ onboune **in,**

alhowol hjar bigryp ek wol yn enoar rint en sels **yn wêzen** mei it weilitten fen it ôfsonderwird lyk stean kin. Nei hjar ynhâld is der b.g. nin onderskied twisken de útdrukkings: *It rekke yn* **it** *wetter*, *yn* **in** *wetter*, *to-wetter*.

Yn it meartal wirdt **it** troch **de** forfongen en falt **in** wei sonder det der hwet for yn 't plak komt.

It onboune ôfsonderwird hat de néhjittende foarmen **gjin** en **nin**, hwer dizze yn de opfetting fen **net in** foarkomme: *Dit is nin einfûgel en ek gjin smient.* Oars binne dy wirden tal- ef omnamwirden.

Yn forbining mei talwirden (l. a. *in mannich*, *in tsien*, *gjin tritich*, *nin hûndert*) as gearnimmende ienheit, nimt it ôfsonderwird it plak fen *in*, *gjin*, *nin* **tal** *fen* yn: it bihâldt dos it bigryp fen iental, wylst it talwird de neikommende haednamme yn it meartal set.

It **hwaensfal** fen de ôfsonderwirden hat yet bûging, **to** *witten* yn it

ientâl manlik en onsidich **des, ins,**
„ frou'ik en meartal for alle slachten **der,**

foarmen dy meast yn de hegere styl tapast wirde. Bûtendat litte inkele útdrukkings yn **hwaem-** en **hwaenfal** noch âlde regearrings fen forhâldingswirden sjen, lyk as: *mei 'er tiid*, *út 'e hûs* (2e fal), *op 'en baen* (3e ef 4e fal).

De bisitsfoarm en de bilûkingsfoarm wirde meastentiids troch *fen de* (*it*, *in*) en troch *oan de* (*it*, *in*) ef *for de* (*it*, *in*) werjown, doch mei it sa to dwaen bringt men dat hwet bûgd wirdt yn it **hwaenfal.**

Ofsonderwirden kinne yn forbining mei forhâldingswirden faek ta '**e**, '**t** ef '**n** bikoarte wirde (alhowol it — om ôfsliting to kearen — saek is soks **mei miette** to dwaen), b.g. om it stjitten fen lûden ef wirdbipalers foar to kommen: *op 'e strjitte*, *yn 't sin*, *ta'n ein*, *út 'e liken.*

**Weilitten** wirdt it ôfsonderwird:

*a.* by eigennammen trochgeans: *Harmen Sytses Sytstra hat folle for it Frysk dien. Starum*, *Dokkum en Boalswert binne de âldste stêdden fen Fryslân*, *dy yet bisteane*;

*b.* foar rju sibbenammen: *Omke en Moaike binne thús*;

*c.* by oansprekking: „*Jonges*, *hâlde jimme goed!*"

*d.* as in haednamme yn de bisitsfoarm in oare haednamme foaropgiet: *Salverda's dichten; geale liet*;

*e.* by titels en ôpskriften: *Keninginne Wilhelmina. Rimen en Teltsjes fen de broerren Halbertsma*;

wylst by stofnammen tafoeging sawol as weilitting tapast wirdt: *Stiel is hird; it stiel is hird.*

Lykwol nimme eigennammen it **boune** ôfsonderwird oan:

1. by somlike ierdrykskindige nammen: *it Bildt*, *de Geasten*, *de Boskberch*, *it Hearenfean*, *de Pikmar*, *de Ie*;
2. by it oantsjutten fen in skaei: *de Goslinga's*, *de Martena's*;
3. as hja mei in eigenskipswird steane: *de onforfearde Gemme fen Burmania*;

en krije hja it **onboune** ôfsonderwird:

1. as men út in skaei in inkel lid hwet neijer oantsjut: *Willem de Forswijer wier sawol in Oranje as in Nassau*;
2. as de eigennammen as soartenamme foarkomme: *in Marijkemoi fortsjinnet yn oantinken to bliuwen.*

## BUGING FEN DE HAEDNAMMEN.

Men onderskiedt by de haednammen in **sterke** en in **swakke** bûging. It forskil (dat binammen opfalt as twa haednammen as bisitter en bisitting daelk op enoar folgje) leit dêryn, det by de *sterke* bûging yn de bisitsfoarm iental in **s** ef **es** efter de haednamme komt, en by de *swakke* bûging in **e.**

By de *sterke* bûging fen **ien** haednamme foaropgien fen it ôfsonderwird, krije beide de hwaensfalsútgong yn it iental manlik en onsidich slachte: *des sweagers*, *des wirds.* It froulik en it meartal yn alle slachten hawwe yn dit gefal nin útgong.

Komme **twa** haednammen op enoar, sa kriget de foarste de sterke bûging yn alle slachten, dos b.g. *snoars ônthjit.* Ek it meartal kin it den sims hawwe: *lea's tsjeppens.*

**Sterk** forbûgt men:

1. de haednammen, op in klear lûd útgeande: *Poai's boadskip*, *fé's balten*, *ra's langte*;
2. sokke haednammen, dy koartwird binne ef wirdlidden hawwe, en op ien ef mear wirdbipalers eingje, **bûten** de gefallen onder 1° en 3° by de swakke bûging neamd: *Martsens tastân*, *dofferts koeren*, *simmers moaijens.*

**Swak** wirde bûgd:

1. alle **persoans**nammen mei in koartwird skreaun en op ien ef mear wirdbipalers útgeande: *Ruerde skip*, *Sjouke jûpe*;
2. alle haednammen, dy't op in doffe **e** eingje: *Teake jild*, *beppe skelk*, *(de) merkedei*, *(it) fôle boartsjen*;
3. inkelde soartenammen: *heit*, *mem*, *bern; greef*, *hear*, *boer*, *feint; hyngst*, *kou*, *baerch*, *hin*, *ein*, *geal*, *fink*, *roek*, *ka*, *gib*, *slak; stjer*, *blom*, *doas*, *spoen*, *joun.*

As twa haednammen lyk as yn de niisneamde foarbylden mei it ofsonderwird foarop steane (b.g. *de breids toai*, *it berne nocht*), en de oarde haednamme moat ek it hwaensfal krije, sa wirdt dizze mei **fen** allinne omskreaun, dos: *de glâns fen de breids toai*, *de onskild fen it berne nocht.*

Eigenskipswirden, dy as haednammen brûkt wirde, hâlde hjar oan de swakke bûging: *des swide*, *der keine.* Komme hja as bisitter foar in oarde haednamme to stean, sa moatte hja altiten it ôfsonderwird yn it **hwaens**fal foar hjar hawwe, sa't it haednamlik bigryp net forlern giet: **des** *swide krêft.* Yn **de** *swide krêft* scoe *swiid* wer ta eigenskipswird omset wirde, en de útdrukking in oare bitsjutting krije. Moat yn sa'n gefal de oarde haednamme de bisitsfoarm oannimme, sa is it nedich dat ek mei **fen** to dwaen: *it biwâld* **fen des** *swide krêft.*

Twa haednammen, dy as bisitter en bisitting enoar daelk neikomme, kinne faek it ôfsonderwird misse. By eigen- en sibbenammen bart soks neiby útslutend: *Fryslâns wolfeart*, *Ate jierdei*, *Pake klok.*

Haednammen, dy't yn it meartal op **en** eingje, nimme as hja in oarde haednamme bipale, en **for hjar sels** nin ôfsonderwird by hjar hawwe, yn it meartal in doffe **e** efteroan, forsafier de útspraek it talit mei gearlûking fen de **e** foar de **n**: *(de) Friezne seden*, *(de) famme kreazens*, *(it) minskene oerliz.* Stiet de **bipalende** haednamme mei it ôfsonderwird, sa bliuwt er yn it meartal sonder bûgingsútgong en falt de gearlûking wei: *de seden der (fen de) Friezen*, *esfh.*

Gearsette wirden, dy út twa haednammen bisteane, litte faken by de foarste dêrfen de bisitsfoarm sjen: *it boerehynsder*, *de mansklean.*

## FOARBYLDEN.

### Sterke Bûging.

| ntal. | Manlik. | Froulik. | Onsidich. |
|---|---|---|---|
| .fal | de mar, swingel | de grêft, rydster | it each, lekken |
| .ensfal | des mars, swingels | der grêft, rydster | des eachs, lekken |
| .emfal | de mar, swingel | de grêft, rydster | it each, lekken |
| .enfal | de mar, swingel | de grêft, rydster | it each, lekken. |

| Meartal. | Manlik. | Froulik. | Onsidich. |
|---|---|---|---|
| Iwafal | de marren, swingels | de grêften, rydsters | de eagen, lekke[r] |
| Iwaensfal | der marren, swingels | der grêften, rydsters | der eagen, lekke |
| Iwaemfal | de marren, swingels | de grêften, rydsters | de eagen, lekke[r] |
| Iwaenfal | de marren, swingels | de grêften, rydsters | de eagen, lekke[r] |

De sterke hwaensfalsútgong es komt maer by inkele haednammen foar: *des geastes*, *des flêskes* (*fleises*).

## Swakke bûging.

| Iental. | Manlik. | Froulik. | Onsidich. |
|---|---|---|---|
| Iwafal | de heit, fôle | de mem, pûde | it bern, herte |
| Iwaensfal | des heite, fôle | der mem, pûde | des berne, herte |
| Iwaemfal | de heite, fôle | de mem, pûde | it berne, herte |
| Iwaenfal | de heit, fôle | de mem, pûde | it bern, herte. |
| **Meartal.** | | | |
| Iwafal | de heiten, fôlen | de memmen, pûden | de bern, herten |
| Iwaensfal | der heiten, fôlen | der memmen, pûden | der bern, herten |
| Iwaemfal | de heiten, fôlen | de memmen, pûden | de bern, herten |
| Iwaenfal | de heiten, fôlen | de memmen, pûden | de bern, herten. |

By âldere skriuwers en yn de hegere en boune styl wirdt mannich kear fen it 2e en 3e fal brûkme makke: *mûrre heechte*, *gesichts fierte*, *roaze rook; de wei des kruses*, *de rêst des tsjerkhôfs*, *it joelen des gearsets; Gode haechlik*, *to groune*, *by libbene live*. Hwer in frije bihânling it talit en de styl der flotter fen wirdt, is dok brûkme ek yn it miene oan to rieden.

Oer de bisitsfoarm falt noch op to merken:

*a.* it hwaensfal komt ek yn gearsettings mei oare wirdsoarten foar: *goederlaeks*, *hokkerdeis*, *langernôch*;

*b.* wirden, dy op **i** ef **u** útgeane, krije sawol yn it iental as yn it meartal **j** en **w** oan 'e ein as oergongsstêven: *kueije glâns*, *haei(je)ne tosken; douwe matte*, *lieu(we)ne hoale*;

*c.* hwennear in eigen- ef sibbenamme as bipalend wird stiet, maer it bipaelde wird forswein is, nimt it foarste in **s** oan, ek by in oars swak to bûgen wird en as

it bigryp meartallich is: *Dit* (gereid) *is pakes, is Algra's. By dokters* (hûs) *rint gâns folk.* Faek ek lit men it bipalend wird onforoare, en brûkt it persoanlik omnamwird yn it hwaensfal, hwet it meartal oangiet mei ynskouwing fen it bynwird **en**: *Dit is pake sines, Algra hjarres. By dokter en hjarres rint gâns folk*;

*d.* as haednammen yn de bisitsfoarm ta bipaelwirden fen tiid tsjinje, krije hja nin ôfsonderwird as hja yn miene opfetting (bûten neijere bipaling) steane: *Deis arbeidzjen en nachts sliepen is for de measten sa't it heart.* Scil lykwol it forline (de dotiid) oantsjut wirde, sa moat it boune ôfsonderwird **de** onforoare oan de haednamme yn it hwaensfal foaropgien: *Wy hienen de jouns út wêst*;

*e.* men kin for it boune ôfsonderwird yn it 2e fal ek it bisitlik omnamwird fen de 3e persoan sette, foaral as it bipalende wird in persoan ef djier oantsjut: *de jonge syn ankel, de merje hir hoegen, it ezel syn earen, de slatters hjar lean.*

---

## EIGENSKIPSWIRDEN.

It eigenskipswird jowt oan **ho't** eat is. It stiet by in haednamme op twa wizen:

I. **meigeand** (anderjend op de fraech **„hwet for ien?"**), sa't it mei de haednamme lyk opgiet, him as **eigenskiplike oanfolling** in neijere biteikenis jowt, en syn slachte, tal en fal oannimt: *de snoade keapman, it deistich brea*;

II. **sechdelik** (anderjend op de fraech **„ho is hy, hju, it? ho binne hja?**), sa't it as **sechde** de haednamme neijer oantsjut; beide wirdsoarten krije den keppeling troch in helpsechdewird. *De terp is great. It waer bliuwt kâld.*

Milwirden, sawol foartsettend as ôfslutend, kinne as meigeand eigenskipswird stean: *de bolderjende stoarm, it toskûrde brief.* Dêrtsjinoer kinne eigenskipswirden as haednamme

en as bipaelwird brûkt wirde: *De gnapste hie de kar út de prizen. Hja libben diger en dimmen.*

In **meigeand** eigenskipswird kin **sterke** en **swakke** bûging krije, hwer nedich mei stêfforoaring ef stêffordûbeling op de wize as by de stavering en de haednammen oanwiisd is. By de **sterke** bûging bliuwt it eigenskipswird yn it iental 1e, 3e en 4e fal onforoare, en wirdt it 2e fal mei **fen** omskreaun, wylst it meartal swak bûgd wirdt. Lykwol binne der inkele útdrukkings, dy falbihearsking sjen litte, as yn it **hwaens**fal: *hwet nijs, follerlei* (iental), *allerwegen* (meartal), en yn it **hwaem**fal: *út âlderwenst, to kweader ûre, fen hegerhân.* Ta de **swakke** bûging kriget it eigenskipswird yn alle fallen in **e** oanheakke.

De sterke bûging bart yn haedsaek by it **onsidich** slachte, as neikomt:

1. bûten ôfsonderwird: *wyt iis*;
2. mei it onboune ôfsonderwird en it talwird *ien*: *in hird fjûr, ien droech plak.* Yn dit gefal kin it manlik en froulik slachte sims ek swak bûgd wirde: *in tsjep faem, ien froed man*;
3. nou en den nei it boune ôfsonderwird, binammen as it eigenskipswird ôflaet is: *it moai hynsder, it minlik wêzen*;
4. mei alle bisitlike omnamwirden, en mei freegjende en onbipaelde dy't yn ientalsfoarm en eigenskiplik steane: *syn griis bird; hokker iepen brief? ider leech fet.*

**Stoflike eigenskipswirden** tsjutte de stoffe oan, dêr eat út bistiet. Hja wirde bûgd as de oare eigenskipswirden: *de leadene goate, in gouden earizer*, hjir en dêr mei gearlûking: *it kooprene hânsel, houtne pinnen.*

Onderskate eigenskipswirden kinne sawol sterke as swakke bûging oannimme, en inkele dêrfen krije sa twaderlei bitsjutting. **Sterk** bûgd wirdt mear doeld op de ynhâld fen de *haednamme*, **swak** bûgd op dy fen it *eigenskipswird:*

*in great skilder* = in skilder, dy syn fak tige forstiet,
*in great***e** *skilder* = in skilder, dy lang fen bistek is;
*de âld grytman* = ien dy grytman wêst hat,
*de âld***e** *grytman* = in grytman, dy âld fen jierren is.

Yn it meartal sjucht men trochgeans de swakke foarm: *Hollân hat op greate skilders to romjen*; doch as it eigenskipswird yn de sterke foarm oan de haednamme as gearsetting forboun stean kin, bliuwt it eigenskipswird sonder **e**: *de âldgrytmannen wieren ek by de ynhildiging.*

Ta bikrêftiging wirdt sims yn it iental manlik in **n** oan it eigenskipswird heakke: *Us ljeaven Heare. Pabe wier in skoanen arbeider.*

Eigenskipswirden, dy as haednammen tsjinje, krije yn it iental in **e** efteroan: *de earme, it rije* (hwer nedich mei stêfforoaring ef stêffordûbeling: *de wize, it toarre*). Komme sokke wirden yn it meartal foar en bitsjutte hja **persoanen,** sa wirdt in **n** efteroan skreaun: *de bliden, de dregen.* By **djier** en **saken** bliuwt de útgong as yn it iental: *de njûte* (= einen), *de skiere* (= hoazzen).

By inkele útdrukkings stiet it eigenskipswird, skjin meigeand, **nei** de haednamme; yn dokke gefallen kin it sims bûgd wirde: *De rjuchtspraek stiet yn ús lân for alle minsken iepen, for de earme sawol as for de rike* (minsken). Maer it komt ek onforoare foar: *Steaten-Generael. Frouljeaf! Sa gaedlik in kâns . . !*

Fen de eigenskipswirden binne net bûgber:

*a.* dy fen plaknammen ôflaet binne: *Harnser, Ljemster*;

*b.* de wirden *rjuchter* en *lofter*;

*c.* dy jinge fen twa ef mear wirdlidden, dy yn de forlykjende treppe to stean komme: *kloeker, digerder húshâlding is der net to finen*;

*d.* de sechdelik brûkte (as sechde steande) eigenskipswirden: *De keamer is himmel.*

Eigenskipswirden kinne sims **fallen regearje**:

2e fal: *In boarstens folle sek. Hy is libbens sêd*;
3e „ *Hju is hir mem ienlyk. Wy wieren lânhearre wolkom.*

## Graedbûging der Eigenskipswirden.

Fen de eigenskipswirden litte hjar foarmen meitsje, dy't in forliking oanjowe en dy men neamt:

it **grounwird** (1e graed),
de **forlykjende treppe** (2e ef hegere graed),
„ **oertreffende treppe** (3e ef heechste graed).

De forlykjende treppe foarmet men mei oanheaking fe **er** ef **r** oan it grounwird, de oertreffende mei oanheaki fen **st** ef **t**: *eang*, *eanger*, *eangst*. Yn somlike gefalle wirdt neat oanheakke en de bipaelwirden yn 'e 2e en graed **mear** en **meast** oan it eigenskipswird foarop set.

Eigenskipswirden, dy op in dof koart sletten lûd mei ie wirdbipaler oan 't ein útgeane, krije yn de forlykjende trep p fordûbeling fen dy einbipaler as it lûd gjin doffe **e** is: *rêd rêdder*. Einget in eigenskipswird op in doffe **e**, den nimt it yn de forlykjende treppe in **r** oan: *oranje*, *oranjer*. Giet it grounwird op **s** út, sa kriget it yn de oertreffende treppe allinne in **t**: *wis*, *wist; fits*, *fitst; let* wirdt *letter*, *lêst*.

Yn de forlykjende treppe kin men al ef net in **d** ynlaskje efter **l** en **n**, as hjar in bitoane lûd foaropgiet, en soks moat altiten efter **r**: *skril*, *skriller* (*skrilder*)*; deun*, *deuner* (*deunder*)*; near*, *nearder*. Wirden, dy op **sk** en **st** útgeane, foarmje de oertreffende treppe troch omskriuwing mei it bipaelwird **meast**: *hoask*, *hoasker*, *it measte hoask; dryst*, *dryster*, *it meast dryst.*

As **twa** eigenskippen fen **deselde** persoan, djier ef saek forlike wirde, sa moat de graedbûging ek troch *mear* barre: *Dat wirk is mear nochlik as nuttich. De man wier meast freonlik as feardich.* Fierder komt it brûkme fen *mear* ef *meast* by milwirden foar: *Hja nimme in mear ôfwachtsjend hâlding oan. Der waerd yn de meast forhoalen hernen soch*

Inkele wirden hawwe — al nei hjar bitsjutting — saw regelmiettige as ôfwikende graedbûging:

| | | |
|---|---|---|
| goed | goeder, goedst (goedich) | |
| | better, bêst (miene opfetting), | |
| kwea | kweader, kweast (dryst) | |
| | erger, erchst | miene opfetting, |
| | minder, minst | |
| | slimmer, slimst | |
| ier | ierder, ierst (bytiid) | |
| | earder, earst (gau). | |

*Kwikker*, *skoander* en *bêst* foaropgien fen in bou *sonderwird yn it* onsidich slachte ef in onboun ôfsonder

jowe nin graedbûging, maer allinne in forsterking oan: *de kwikkere jonge, it skoander iten, in bêst aerd.*

Fen ytlike bipaelwirden wirdt de oertreffende treppe teffens as eigenskipswird brûkt: *de boppeste planke, it efterste laed.* Allinne yn de oertreffende treppe komt foar *eindeste: de eindeste beam út de rige; it eindeste hûs fen de strjitte.*

Nin treppen hawwe:

1. Eigenskipswirden, dêr in bipaelwird oan foaropgiet dat alreets graedbûging hat: *de heger lizzende plakken, in uterst maklike wize*;
2. stoflike eigenskipswirden: *earnen, stiennen*;
3. eigenskipswirden, dy (los ef gearset) in wird foarop stean hawwe dat hjar for graedbûging ongeskikt makket: *tige ienfâldich, bjuster forkeard; yngoed, trochwiet*;
4. wirden, dêr de biteikenis suver fen bipaeld is, lyk as: *blyn, stom, dea, wekker, iwich, gânsk, rjuchter, lofter, deistich, wykliks, skriftlik, achtflakkich, stroefswart.* Dizze wirden kinne lykwol troch gearsetting forsterke wirde: *stôkblyn, klearwekker.* Yn byldspraek ef oneigentlike sin komt by inkele dochs graedbûging foar: *Bliner driuwen kin men yen net tinke. De lytsfeint wier it wekkerst fen allegearre.*

De eigenskipswirden yn de 2e en 3e graed bûge op allike wize as it grounwird.

By forliking twisken twa wêzens ef saken wirdt meast **as** en sims **den** as bynwird brûkt: *dy man is tsjokker den syn maet; de beam is grouwer as de strûk; in langere koarde as dy tarre is der net by.* Ek kin graedbûging fen neigeande eigenskipswirden bynwirden by hir hawwe, dêr it foarste fen op de oarsaek doelt en it oarde op it gefolch ef op in graed: *hwet gystener died, hwet onwisser folge; ho lichter lân, ho snoader folk.*

---

# TALWIRDEN.

De talwirden tsjinje om it tal en de mannichte, itsij fen binaemde ef fen onbinaemde greatheden, oan to tsjutten. Men onderskiedt hjar yn **bipaelde** en **onbipaelde** talwirden.

## Bipaelde Talwirden.

Bipaelde talwirden jowe de ienheit oan, ef in mannichfâld yn fêste opfetting fen tal. Hja wirde onderskaet yn:

1. **haedtallen,** de grounwirden: *ien*, *twa* esfh., en hjar néhjittende foarmen: *nul*, *nin*, *gjin*;
2. **samlingstallen,** brûkber *a*) by allerlei persoanen ef saken: *beide*, *allebeide*, *togearre*, *beidegearre*, *pear*, *dozyn*, ef *b*) allinne for bipaelde dingen: *in snies* (20) *aeijen*, *in skok* (60) *sipels*;
3. **dieltallen:** *heal*, *tredde*, *fearn* (*fjirde*), *fyfte*, *hûndertste*;
4. **gearsette tallen:** *oardel*, *treddel*, *fjirdel*, *fyftel* (*fifel*), *sechstel* (*sechel*), fierder folút *saundeheal* esfh.

Haedtallen hawwe hjir en dêr **bûging** (binammen yn de meartalsfoarm), as hja onbineamd steane maer it bineamde dêr by tocht is. Dit docht him foar yn 't plak fen:

*a.* **minsken** en **djier:** *twader miening*, *tredder opfetting*, *diele mei seizen*, *sonder ús trijen*, *de skiep rounen mei hjar fiven yn it lân*;

*b.* **ûren** fen de klok: *foar ienen*, *twisken fiven en saunen*, *oer* (ef *nei*) *achten*;

*c.* **alderhânne saken:** *hy sit yn de* **tritigen** (jier), *de kij rinne yn 'e* **five**, **achteheale** (pounsmiette, d. w. s. lânnen fen dy greatens), *fen* **twaën** (= 2 dingen) *ien to kiezen*; *yn* **trijen** *dwaen*, *by* **twaën** *telle* (kear); *hy is fen* **seizen** *klear* (oarspronkelik sein fen djier: 4 poaten en 2 eagen); *fiif* **tsjienden,** *nul hûndersten*, *njuggen* **tûzensten** (= dieltallen, by it rekkenjen); *hy frege nei hearrings*, *maer der wieren* **gjin.**

As *ien* op de wize fen it onbipaelde ôfsonderwird stiet, wirdt it **sterk** bûgd: *ien dôf ear*; komt it eigenskiplik foar, sa bûgt it **swak**: *it iene ear*.

It néhjittende by in tal leit yn de wirden *gjin*, *nin*, *nul* (opfette as **net ien**), dy alle trije onforoare bliuwe en meigeand brûkt wirde. Bûtendat kinne *gjin* en *nin* onboun ôfsonderwird wêze en *gjin* (lyk as niisneamd lêste foarbyld onder *c* oanwiist) op him sels foarkomme. De gearsettings *gjinien* en *ninien* steane yn it iental sawol selsstannich as meigeand.

De samlingstallen *beide* en *allebeide* wirde bûgd as eigenskipswirden. Tsjinje hja dos as haednamme for persoanen, sa komt der yn it **hwafal** en it **hwaenfal** in **n** efteroan: *Beiden hawwe it sein; beider forklearring wier onwis. Beide* (bisten) *binne like great; jow beiden hwet hea! Beider bânnen* (fen de redens) *binne ta 'n ein.*

Haedtallen kinne mei efterheaksels forboun wirde, dy hjar ta eigenskipswirden ef bipaelwirden meitsje, skjint dizze *yn it brûkme* deun oan it talwird steane. De measte fen dy efterheaksels wieren alearen selsstannige wirden; as men hjar by in tal oanslút, sa wirde der eigentlik gearsettings foarme. Allinne de earste fen neikommende gefallen teant wenstige ôflieding:

1. **de (d), ste (st), te (t)**, dy in **rang** foarstelle. Dizze ôflate wirden kinne in sterke ef in swakke foarm oannimme; yn it foarste gefal hawwe hja nin **e** efteroan en nin ôfsonderwird by hjar: *hy is earst*, *twad*, *tred* (ef *hy is de* ef *it earste*, esfh.). For *earste* en *twade* wirdt ek *foarste* en *oarde* brûkt; de lêste twa wirden litte hjar goed tapasse as der maer twa wêzens ef saken yn rang neamd wirde. *Fiif*, *âlve*, *toalve* hawwe dûbele rangfoarmen: *fiifde ef fyfte*, *âlfde* (*-te*), *toalfde* (*-te*);
2. **-esum** (sims om de wollûdens mei **r** der foar), hokker útgong doelt op in **byienhâlden** fen in tal persoanen, dy **lykaerdich** binne ef **mei enoar gearhingje**: *hja wieren achtesum* (*seisresum*) *oan it ongetiidzjen* (d. w. s. de boer en syn folk). **Sonder** dit bigryp falt de útgong wei: *der wieren wol hûndert minsken it fjild yn*;

3. **-fâld** (dêr him ek it wird **dûbel** by oanslút), dat in **mannichfâld** to kennen jowt: *dûbel*, *dûbel-dûbel; sechstichfâld*;
4. **-kear, -mels, -ris, -werf,** dêr in **herhelling** mei oantsjut wirdt: *fjouwerkear*, *ienmels*, *twaris*, *trijewerf*;
5. **-hânne, -lei, -slachs,** dy op in **forskaet** wize: *twaderhânne*, *ien(d)erlei*, *trijeslachs.*

## Onbipaelde Talwirden.

Men brûkt dizze ta it oanjaen fen in onbigrinze tal. Hja wirde onderskaet yn:

1. **foroarbere:** *alle*, *elts*, *folle*, *forskate*, *ider*, *ienich*, *inkel*, *ytlike*, *mannich*, *in mannichte*, *onderskate*, *somlike*;
2. **onforoarbere:** *al*, *gâns*, *hwet*, *in lyts*, *in mannich*, *party*, *rju;*

Fen dizze wirden kinne de measte sawol talwird as omnamwird wêze: **meigeand** (eigenskiplik) rekkenet men hjar op it bêst by de onbipaelde talwirden, **selsstannich** ta de onbipaelde omnamwirden. Dêrneffens regelet hir ek hjar bûging, **sa 't de onbipaelde talwirden, dy foroarber binne, mei de eigenskipswirden yn bûging lykop gean.**

*Alle* kin yn it iental ek for onsidige haednammen stean: *alle bigjin*, *alle hout*, *alle wirk.*

*Elts*, *ider*, *ienich*, *inkel*, *mannich* wirde yn it iental foar onsidige en sims foar manlike haednammen sterk bûgd; oars brûkt men den *eltse*, *idere*, *ienige*, *inkele*, *mannige.* Yn it meartal tsjinje *ienige* en *inkele* forfêst, *eltse* en *idere* allinne yn oneigentlike sin (b.g. yn útdrukkings as: *eltse twa wike — idere fjirtjin dagen — giet der in steamboat nei Amerika*), wylst *mannich* net eigenskiplik yn it meartal stean kin, doch wol selsstannich: *mei ús mannigen.*

*Forskate*, *ytlike*, *onderskate*, *somlike* komme allinne yn it meartal foar. *Folle* kin yn beide tallen stean, doch moat yn it iental foar samlings- en stofnammen fen in bipalend wird foaropgien wirde: *Der stiet* **to** *folle wetter op it lân. Men hat der* **hwet** *folle jild oan bistege. Hjir waekset* **net** *folle beamte.* Foar bigrypsnammen wirdt *folle* ek sonder dokke byfoeging brûkt: *folle goeds*, *folle lok en seine winskje.*

Ut de onforoarbere wirden, hjir to foaren neamd, kin *party* maer allinne by ef for persoansnammen stean, en *in lyts* net oars as by ef for de nammen fen saken.

*In mannich* lit him op twaderlei wize by in haednamme foegje: **foarop** mei de haednamme yn it meartal: *in mannich apels*, *prikken*, *sinten*, èf **twiske** *in* en *mannich* **yn**, dêr de haednamme it iental by hawwe moat en teffens oan *mannich* fêstheakke wirdt: *in foet-*, *in poun-*, *in stûrmannich.*

*Al* komt as talwird net allinnesteand foar, doch kin biselskippe wirde fen:

*a.* it boune ôfsonderwird: *al de*, *al it*, meartal *al de*;

*b.* it bisitlik ef it oanwizend omnamwird: *al syn*, *al dy* esfh.;

de dêr byfoege wirdsoarten hawwe hjar wenstige bûging.

Onbipaelde talwirden kinne ek, mei efterheaksels forboun, in **rang** foarstelle: *De hofolste fen de moanne hawwe wy? It homannichste brief moat er nou al bianderje?* en bûtendat **gearsetting** ondergean lyk as de haedtallen: *alderhânne*, *iderkear*, *follerlei*, *mannichwerf.* Inkele fen hjarren hawwe **graedbûging**: *folle*, *mear*, *meast; in lyts*, *minder*, *minst.*

Yn it plak fen onbipaelde talwirden tsjinje ek rju samlingsnammen, dy it bigryp fen *in lyts* ef fen *in mannichte* ynhâlde, maer eigentlik op it gearfetsjen fen in **bipaeld slach** wêzens ef dingen doele (b.g. *in byt iten*, *in flecht fûgels*); hja wirde yn it iental fen it onboune ôfsonderwird foaropgien. Dêr steane for

1. **in lyts**: *in bytsje*, *in greveltsje*, *in grissel* (*grizel*, *gruzel*), *in hufke*, *in kerl*, *in krûm*, *in sierke*, *in skyltsje*, *in skym*, *in skyn*, *in sprút.* Dizze wirden eigenje hjar ta forlytsing, en somlike fen hjarren moatte dy altiten hawwe as men hjar yn it miene opfette mei bifêstiging brûkt, wylst de néhjitting sonder forlytsing útdrukt wirdt: *in bytsje*, *nin byt; in greveltsje*, *gjin grevel.* Ek it meartal teant him by inkele: *bytsjes jild*, *grûzels koaltsjes* (*koalfjûr*);

2. **in mannichte**: *in broute*, *in bulte*, *in dracht*, *in espel*, *in flecht*, *in flite* (*float*), *in heap*, *in keppel*, *in kliber*, *in kloft*, *in leger*, *in pôlle*, *in protte*, *in rige*, *in sjouw*, *in skep*, *in slompe*, *in smite*, *in steapel*, *in*

*tôch*. Dizze wirden komme faken yn it meartal foar (natúrlik sonder **in** der foar, en mei talbûging).

Alhowol sokke útdrukkings hiel hwet tapassing fine, binne hja nei hjar eigenaerdige biteikenis net oars as swakke helpmiddels for it **miene** brûkme fen **tal: haednammen yn pleats fen talwirden.** *In lyts* (meartal *inkele*) en *in mannichte* ef *tal fen* (*mannichten fen*, *tallen fen*) wirde it bêste for it doel bezige, hwent sa hat men it fikse, kleare bigryp fen in talwird.

---

## OMNAMWIRDEN.

Dizze steane yn it plak fen haednammen èf bipale hjar eigenskiplik. Hja wirde onderskaet yn: **persoanlike, bisitlike, oanwizende, freegjende, bilûkende, onbipaelde.** Onder de earstneamde soarte rekkenet men yet de **werom-wirkjende** en de **wjersidichwirkjende** omnamwirden.

Persoanlike omnamwirden hawwe de haednamlike ef selsstannige, bisitlike omnamwirden de eigenskiplike ef meigeande foarm, wylst by de oare hjar beide foarmen foardwaen kinne.

Oanwizende, freegjende en bilûkende omnamwirden, foaropgien fen in forhâldingswird, kinne mei it lêstneamde troch omsetting forboun wirde, b.g. *dêrfen* (= *fen dat*), *hwerta* (= *ta hwet*), *hweroan* (= *oan hokker*). Dizze forbinings, dêr it omnamwird in bipaelwirdlike foarm by kriget, en dy men ta de bipaelwirden (sj. dizze) rekkenet, litte hjar ek skiede en wirde sa it measte tapast: **Dêr** *haw ik net* **fen** *heard*. **Hwer** *scoe dat* **ta** *tsjinje?* *De minsken*, **dêr'***t er* **oan** *skreaun hie*, *wieren forfearn*. By de bilûkende omnamwirden wirdt den faek *dêr* for *hwer* set, as it hânnelt oer eat dat net yn kiif stiet.

### Persoanlike Omnamwirden.

Dizze komme for persoanen en saken op, en tsjutte oan yn praet ef skrift:

1°. de sprekker ef it sprekkend foarstelde (1e persoan),
2°. „ ef it taspritsene (2e persoan),
*3°.* „ „ „ bispritsene (3e „ ).

Hja hawwe bûging mei tal en fal, en hwet de 3e persoan oangiet ek mei slachte, lyk as neikomt.

### IENTAL.

| | 1e Persoan. | 2e Persoan, oarspronkelike wize. | 2e Persoan, hoaskensfoarm. |
|---|---|---|---|
| 1e fal | ik | dû, do, dou | y, jy (jo) |
| 2e „ | myns, mines | dyns, dines | jins, jouwes |
| 3e „ | my | dy | jo |
| 4e „ | my | dy | jo. |

### 3e Persoan.

| | manlik. | froulik. | onsidich. |
|---|---|---|---|
| 1e fal | hy, er | hju, se (hja) | it |
| 2e „ | syns, sines | hirs (hjars) | syns, sines |
| 3e „ | him | hir (hjar) | him (it) |
| 4e „ | hin (him) | hir, se (hjar) | it (him). |

### MEARTAL.

| | 1e Persoan. | 2e Persoan. | 3e Persoan, alle slachten. |
|---|---|---|---|
| 1e fal | wy | y, jim (jimme) | hja, se |
| 2e „ | uzes | jimmes | hjars, hjarres |
| 3e „ | ús | jimme | hjarren |
| 4e „ | ús | jimme | hjar, se. |

**Oanm.** De twisken dûbelheak steande wirden binne yn gebrûk, maer it is for de ôfwikseling better de oare ta to passen.

---

As oanropsfoarm hat men yn it iental twade persoan „*ju!*” It kin op him sels stean ef mei in foarnamme: „*Hark ris, ju!*” „*Bearn ju, kom hjir ris!*”

Yn 't gebet wirdt sawol *Dû* as *Jo* mei de bûgingsfoarm brûkt.

De tapassing fen de oarspronkelike 2e persoansfoarm is net sa hiem as yn oare spraken; sels twisken neibisibben heart men faken de miene hoaskensfoarm neamen. Bern

wirde lykwol fen hjar âlden esfh. mei *dû*, *do* ef *dou* taspritsen, en soks dogge oaren hjar ek oant hja sahwet folwoeksen binne; bern fen hjar kant prate den yn de 3e persoan: *Giet heit nei stêd? Binne omke en moaike fiks soun? Wol master myn wirk ris neisjen? Kin juf my ek effen foarthelpe?*

Moat men earbied ef ôfstân biwarje, den nimt men for de 2e persoan iental de bineaming fen de oanspritsene mei forfoarming fen it sechdewird yn de 3e persoan: „*Hawwe de boeren de list al trochsjoen? Wolle de hearen ris oanstekke? Scille de jiffers hwet kuijerje? Mynhear moat dêr nedich by wêze.*" Troude adel wirdt fen boeren en boargers mei *Mynhear*, *Mefrou*, net-boaske adel mei *Jonker*, *Frelle* yn 't praet bineamd, en hwet den neikomt yn de 3e persoan sein (*Jonker* en *Frelle* hjir mei *de* foarop); adelike bern wirde yn dat gefal, oant hjar wenstige leartiid ôfroun is, by de foarnamme en mei *Jy* en *Jo* taspritsen; hwa fen heger stân binne den boarger ef boer, hânnelje by dit alles nei hjar stelling yn de maetskippij, en nei't hja miensum binne mei de oanspritsene. In Prins ef Prinsesse andert men mei *Jins Heechheit*, de Kening ef Keninginne mei *Jins Majesteit*, fierders mei brûkme fen de 3e persoan. Sjuch for de **skriftelike** tapassing fen de oanspraek hwet *oan it ein fen dit boekje* onder **Brieveskriuwen** stiet.

Daelk folgjende nei in sechdewird, nei mannich bynwird ef bynwirdlike útdrukking, en ek sims nei in omnamwird, wirde *dû*, *do*, *dou* foroare en oanlaske as *-stû*, *-sto*, *-stou*, *-ste*, *-st*, en kinne *hy* yn *er*, en *hju* en *hja* yn *se* omset wirde: *Wierstû allinne? Asto net makkeste detsto foart komste, wirdt it to let! Hwaemstou it jowst, bliuwt lyk. Nouste ark hast, moaste ek ljeaf wêze! Dyst nou heare scist, wit it skoan to uterjen. Is er werom? Klirket se yen wol ris? Do't er kaem.. Hwaen se ek bineamden*... esfh.

*Y* wirdt mear yn de hegere styl bezige. It is better *Jou* as **persoanlik** omnamwird **net** to brûken, omt it ek as bisitlik tsjinst docht.

De 3e persoansfoarmen

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| manlik | 4e fal | **hin** | yn pleats fen | *him* |
| froulik | 1e „ | **hju** | „ „ „ | *hja* |
| „ | 3e en 4e „ | **hir** | „ „ „ | *hjar*, |

skjint men hjar net faken mear heart, fortsjinje om forskaet to hawwen yn brûk to bliuwen, ja mear tapast to wirden.

*Er* kin net oan it bigjin fen in sin stean, en ek net brûkt wirde as men der klam op lizze moat.

Wol men in persoan mei syn folk ef húsgesin oantsjutte, sa docht men dat mei efteroanhingjen fen *-en-hja* (persoanlik omnamwird) ef *-en-dy* (oanwizend omnamwird), hwer nedich mei bûging: *Pier-en-hja* (*-en-dy*) *binne út. Dizze greiden binne Pake-en-dy's* (*en-hjarres*). *By Sierk-en-hjarren giet it bêst. Wy bisochten Rinske-en-hjar.*

In persoanlik omnamwird yn it hwaensfal stiet faken yn 't plak fen it bisitlik omnamwird, ef fen dit en in haednamme dy forswein is: *Dit jild is sines, hjarres* (= dit is syn, hjar jild). *Hja wieren to mines* (*by uzes*) *op 'e thé* (= yn myn hûs, op ús pleats).

---

Sims stelt it bihearskjende yn in folsin de like persoan ef saek foar as it ondergeande ef it bilitsene (d. w. s. is de persoan ef saek dy eat docht de selde dy de hânling ondergiet, ef de selde for hwaen de wirking bart): it bilitsene wirdt den mei it 3e en it ondergeande mei it 4e fal fen in persoanlik omnamwird werjown, yn de persoan dêr it bihearskjende yn stiet; for it 4e fal onsidich slachte tsjinnet den *him*. Dok wird is in **weromwirkjend omnamwird**: *De jonge roun* **him** *de fòetten iepen. Hy ontklaeit* **hin.** *Hju bitinkt* **hir.** *It katsje bislikket* **him.** *Hja forsinden* **hjar.**

For neidruk en ta fordúdliking set men efter in haednamme sawol as efter it persoanlik en it weromwirkjend omnamwird de útdrukking *sels*, dy yn it hwaemfal manlik en onsidich *selme* wirdt: *De persoan sels* (*hy sels*) *hat it my opdroegen. It bern spriek yn him selme. Do bidraechst dy sels ek. Hja hawwe it hjar selme oandien.* Om allike reden kinne persoanlike omnamwirden

*a.* foar in eigennamme as oanwizend stean: *Do Sytsk wist wol fen better! Hy Geart waerd gau lilk. Hju Frouk wier noch al kein. Hja Eppinga's hawwe wol middels*;

*b.* yn it meartal de tafoeging *-ljue* oannimme: *wy-ljue, ús-ljue, jim-ljue, hja-ljue tinke dêr oars oer.*

---

As men in hânling twisken persoanen ef saken as oer en weroer (as fen de iene op de oare, en fen de oare op de iene torêch) oantsjutte wol, brûkt men *elkoar* ef *eltsoar*, *mankoar* ef *malkoar*, *ienoar* ef *enoar*. Hjar bûging is yn it hwaensfal mei **s**: *Toaije enoars lêsten!* wylst de twa earste pear wirden yn it hwaemfal it oanheaksel *me* krije: *Hja hawwe elkoarme freonskip tasein. Broer en sister wieren mankoarme ontmirken.* Sokke wirden neamt men **wjersidichwirkjende omnamwirden.** Meartalsfoarmen as *eltsoarren*, *malkoarren*, *enoarren* (2e fal mei *s*) litte hjar allinne tapasse hwer der fen **ider** partij **mear as ien** binne: *Malkoarrens lêsten drage. Men joech eltsoarren lykop skild.*

## Bisitlike Omnamwirden.

Bisitlike omnamwirden dogge hjar foar as eigenskipsfoarmen, dy fen de persoanlike omnamwirden ôfstamje. Hja binne:

| | Iental. | Meartal. |
|---|---|---|
| 1e Persoan | myn | ús |
| 2e „ | dyn, jou, jins | jimme |
| 3e „ (*for* hy *en* it, hju) | syn, hir (hjar) | hjar |
| „ „ ( „ men) | yens | —. |

Hja bliuwe meastentiids onbibûgd, maer it hwaensfal komt dochs foar, en inkelde kearen ek it hwaemfal: *De moaiste dei myns libbens. It scil ta siner skea útpakke.*

It brûkme fen *dyn* tsjinoer *jou* en *jins*, en fen *hir* yn 't plak fen *hjar* (iental), sawol as de fierdere tapassing fen 2e en 3e persoan, is op de wize to meitsjen as by de persoanlike omnamwirden oanjown waerd.

By omnammings, dêr't it slachte fen in wird net strykt mei dat fen de persoan, nimt it persoanlik ef bisitlik omnamwird it natúrlik slachte for kar: *Syn Majesteit hold hin dêr in toarn op. It wiif woe hir biddeljen net opjaen.*

Oangeande âlden en bern, oare sibben, bazen en tsjinstfolk wirdt it meartallich omnamwird brûkt, as der **mear as ien** bisitter is: *Us mem, jimme omke.* Yn gefal fen **ien** bisitter seit men, om by de selde foarbylden to bliuwen: *mem, omke.*

## Oanwizende Omnamwirden.

Dizze forwize nei haednammen en litte dêr by útkomme:
det de wêzens ef saken hjar **tichte by ef fierder ôf** bifine (*dizze*, *dy*, esfh.), èf
det hja **al bispritsen** ef **noch to bisprekken** binne (*sok*, *dyjinge*, esfh.).

Oanwizende omnamwirden kinne sawol selsstannich as eigenskiplik foarkomme, en wirde bûgd lyk as folget.

| Iental. | | | Meartal. |
|---|---|---|---|
| **Manlik.** | **Froulik.** | **Onsidich.** | **Alle slachten.** |
| dizze | dizze | dit | dizze |
| dizzes | dizzer | dizzes | dizzer |
| dizze | dizze | dit | dizze |
| dizze | dizze | dit | dizze. |
| dy | dy | dat | dy |
| — | — | — | der, dy's |
| dy | dy | dat | dy |
| dy | dy | dat | dy. |

It hwaens- en it hwaemfal wirde faken troch **fen** en **oan** (bineffens it omnamwird yn it hwaenfal) omskreaun. Brûkt men de selsstannige foarm, sa kin *fen* ef *oan dizze*, *dit*, *dy*, *dat* ek mei *dêrfen*, *dêroan*, *hwerfen*, *hweroan* werjown wirde, hwet meastentiids **skaet** bart: *hju hie dêr neat fen sein*, esfh.

*Dizze* selsstannich for persoanen steande, kriget yn it meartal in **n** oanheakke: *Ien fen dizzen moat it sjoen hawwe.*

*Dy* komt ek yn de oanhing *-en-dy* (= *-en-hja*) foar, lyk as by de persoanlike omnamwirden opmirken waerd. Allinne yn dit gefal kin it de foarm fen it **hwaensfal** krije: *Beppe-en-dy's lampe; us sweager-en-dy's reau.*

*Jinge* bliuwt follentiids onbibûgd; as it selsstannich giet, nimt it for persoanen yn it meartal in **n** efteroan: *Dizze en jinge soarten binne prizich. It wier dizzen en jingen bikend.*

Om neijer oan to wizen, binammen yn mear as twa onderskiedings, foeget men *hjir(re)*, *dêr(re)*, *jinsen ta*.

*a.* ôfsonderwirden: *de yester hjir*, *de finnen dêr*;

*b.* oanwizende omnamwirden: *dizze hjir*, *dy dêr*;

*c.* oare omnamwirden: *hy hjirre*, *mines dêrre*, *dyn boulân jinsen*;

it forlingjen to *hjir*re, *dêr*re jowt dêrby oan, det itjinge hwer op doeld wirdt yn in tastân fen rêst is.

De oanwizende omnamwirden, dy nei bispritsene ef nei noch to bisprekken selsstannichheden forwize, binne: *dyjinge*, *datjinge*, *itjinge*; *dyselde*, *datselde*, *itselde*; *hwa*, *hwet*; *dok*, *hok*, *sok*, *ho'nen*, *ho'n*, *sa'nen*, *sa'n*. Byhwennear ien fen dizze wirden yn it meartal op e einget, wirdt in **n** oanlaske as it selsstannich en for persoanen giet.

Gearsettings mei *jinge* steane yn forbân mei in sinsdiel, dat fen in bilûkend omnamwird foaropgien wirdt. Hja kinne tagelyk mei it lêstneamde troch *hwa* en *hwet* forfongen wirde: *Dyjingen*, *dy dat sizze*, *binne mis*. *Itjinge*, *dat men nou easket*, *rint hwet fier*. *Hwa't it sein hat*, *koe it net witte*. *Hwet foarop stie*, *is delfallen*.

For de gearsettings mei *selde* brûkt men ta bikrêftiging ek de foarm *seldige*: *dy seldige kear is it bard*. Ek *ienselde*, *it eigen* biheare ta dizze soarte fen útdrukkings: *Hja hienen ienselde bigryp*. *Wy seagen it eigen hûs werom*.

*Dok*, *hok* en *sok* wize op it aerd fen wêzen ef saek, en hawwe yn it froulik iental en yn it meartal de bûging fen *dizze*: *dokke* esfh. *Sok*, selsstannich wêzende, kin ek onsidich bûgd wirde: *Soks forstean ik net fen dy!*

As oanwizende omnamwirden tsjinje ek de bipaelwirden *sa* en *ho* forboun mei *ien*. *Sa'nen* (= *sa ien*) en *ho'nen* (= *hok ien*) wirde selsstannich brûkt, *sa'n* en *ho'n* eigenskiplik: *Sa'nen haw ik net*. *Jy witte ho'n wirk dat is*.

## Freegjende Omnamwirden.

Mei dizze omnamwirden wirdt nei wêzens ef saken **frege**, ef nei in bisonderheit dêrfen. Ek komme hja yn útroppen foar. Hja binne: *hwa*, *hwet*, *hok* en hjar forbinings.

*Hwa* freget nei persoanen en djier. *Hwa hat dat dien? Hwa stiet noch op stâl?* It wirdt mei de folle bûging selsstannich brûkt; eigenskiplik allinne yn de bisitsfoarm *(2e fal)*:

| | Iental. | Meartal. |
|---|---|---|
| 1e fal | hwa | hwa |
| 2e „ | hwaens (hwa's) | hwaens (hwa's) |
| 3e „ | hwaem | hwa |
| 4e „ | hwaen (hwa) | hwa. |

*Hwet* selsstannich brûkt, freget yn 't onbipaelde nei saken en hat in omskreaune 2e en 3e fal *hwerfen* en *hweroan*; lêstneamde gearsettings wirde yn de sin trochgeans losheakke: *Hwet scil er bigjinne? Hwer tinkste oan?* Eigenskiplik tapast, freget it nei bisonderheden fen persoanen ef saken, en hat it yn it 2e en 3e fal *fen hwet* en *oan hwet*: *Hwet minsken binne dat? Fen hwet moal is dit daei knette? Oan hwet siiktme is er stoarn?*

*Hok* en *hokker* teane hjar folle yn de eigenskipsfoarm. *Hok* freget nei it aerd fen in persoan ef saek; it bliuwt yn it iental onforoare, maer faek mei it ôfsonderwird *in* efternei, en wirdt yn it meartal *hokke*, yn beide tallen mei brûkme fen *fen* en *oan* for it oantsjutten fen hwaens- en hwaemfal. *Hok (in) minske hat hju wêst? Hokke tsjellen binne dat? Hokker* wiist op in persoan ef saek fen it selde slach, út mear oare(n) út; it nimt de s as teiken fen hwaensfal oan: *Hokker earmfoud hawwe Jy spritsen? Hokkers leasten sjugge wy dêrre yn 't sân?*

Fen *hwet* en *hok* hat men forbinings yn it iental mei *for ien*, *for in*, *for 'n*, *in*, *'n*, yn it meartal mei *for*. It iental hat de bûging fen *ien* en *in*; it meartal wirdt net bûgd: *Hok for in ploege hawwe hja dêrre? Hwet for sieden binne dat?* Ek it bipaelwird *ho*, forboun mei *in* ef *'n* kin as freegjend omnamwird stean: *Ho'n nûmer hat er tritsen?*

## Bilûkende Omnamwirden.

Bilûkende omnamwirden steane oan it haed fen in forfangsin en slaen tobek op in foaropgeande haednamme ef omnamwird.

Oarspronkelike foarmen dêrfen binne: *der*, *dij*: *De eide*, **der** *efter de skûrre leit. De leane*, **dij** *op de pûnwei útkomt.* Fen *der* bisteane foarbylden, det it yn it 1e, 3e en 4e fal onforoare foarkomt; it 2e fal is *hwaens* for persoanen en djier, en *dêrfen* ef *hwerfen* for saken.

Bûtendat wirde de oanwizende omnamwirden *dy*, *dat*, en de freegjende *hwa*, *hwet* as bilûkende brûkt: de lêste jowe der ek mear in twiveljende útdrukking oan.

Doelt it bilûkende omnamwird op in persoan ef djier, sa bûgt men it 2e en 3e fal ta *hwaens* en *hwaem*. Is de persoan dúdlik oanwiisd, sa brûkt men *dy* yn it 1e en 4e fal; is er onbikend, sa wirdt *hwa* en *hwaen* yn dizze bûgingsfoarm tapast.

Giet it oer in saek, sa bart it selde yn it 1e en 4e fal mei *dat* tsjinoer *hwet*. Yn it 2e en 3e fal steane den *dêrfen* en *hwerfen*, *dêroan* en *hweroan*, al nei't it past oanien skreaun, èf mei *dêr* ef *hwer* foarop en it forhâldingswird nei oare wirden folgjend. Ek mei oare forhâldingswirden kinne *dat* en *hwet* op de selde wize gearbrocht wirde: *It fet, dêr noch bûter yn wier. De houn, hwer men om socht.*

## Onbipaelde Omnamwirden.

Kin ef wol men wêzens ef saken net sa nau omneame, sa makket men brûkme fen onbipaelde omnamwirden. Hjirta biheare:

1. sokke, dy útslutend as omnamwird tsjinje: *eat*, *gûden* (*gû'n*, *gûds*), *hwa*, *immen*, *men*, *neat*, *nimmen*, *in oar*;
2. dyjinge, hokker men selsstannich ta de omnamwirden, en eigenskiplik ta de talwirden rekkenet: *al*, *alle*, *elts*, *folle*, *forskate*, *gjin*, *ider*, *ien*, *ienige*, *inkele*, *ytlike*, *mannich*, *onderskate*, *somlike; gâns*, *hwet*, *in lyts*, *party*, *rju*.

*Eat* en *neat* steane allinne yn it iental. It lêste hat hwaemfalsfoarm yn *to neate*, en *eat* eigenet him to bûging yn it hwaensfal: Eats *moaijens en dregens mark to slaen, ontjowt yen. Neat* kin foar *gjin* en *nin* ek meigeand foarkomme: *Ik wol der* neat *gjin* (*nin*) *drokte oer meitsje.*

*Hwa* hat de bûging lyk as yn it freegjend brûkme fen dat wird: *Der is hwa. Scille der hwa lotsje? It is dochs hwa syn skild. Hat er hwaem hwet oerlange? Men hat hwa(en) yngean sjoen.*

*Ien*, *immen*, *nimmen*, en ek *ider* hawwe it 2e fal mei s en nin meartal.

*Men* stiet altiten yn it hwafal; syn bûging wirdt yn it 2e fal mei *yens*, yn it 3e en 4e fal mei *yen* oanfold: *Men hat yens dwaen en wirk. It jowt yen gâns hollebrekken.* Dit wird komt op onderskate wizen foar:

1°. yn for *wy-ljue* ef for *wy-ljue en oaren: Hja hawwe hjir folle mear drokte en omhalen as men. Men hat Jo yn lange tiid net troffen*;

2°. yn it plak fen *immen*: *Men tikket oan de doar. Hy jowt yen folle miette*;

3°. for *de minsken*: *Men libbet net om to iten. Men seit det it wier is*;

yn gefallen as it lêstneamde foarbyld kin men ek *hja* tapasse. Sims kin *men* mei de meartalsfoarm fen in sechdewird forboun stean; ek tsjinnet *yen* as weromwirkjend omnamwird: *Men scoene sizze det it net oars koe. Men skammet yen.*

*In oar* en *mannich* hawwe it hwaensfal iental mei **s**, en wirde yn it meartal *oare* en *mannige*, dy as *folle* esfh. bûgd wirde.

*Al* forselskippe fen de omnamwirden *dit*, *dizze* (meartal), *dat*, *dy* (meartal), *hwa*, *hwet* kriget in selsstannich bigryp: *Al dit hie net hoegd. Al hwa soks heart, stiet forbjustere.*

*Alle* hat nin iental, maer yn it meartal folle bûging; mei *elts* is dit just oarsom:

| **Meartal.** | **Iental.** |
|---|---|
| 1. alle (for persoanen allen) | 1. elts (elk) |
| 2. aller | 2. eltsjums (elkums, elkmes) |
| 3. allen | 3. eltsjum (elkum) |
| 4. alle (for persoanen allen) | 4. elts (elk). |

*Folle*, *forskate*, *ienige*, *inkele*, *ytlike*, *onderskate* komme allinne yn it meartal foar, en hawwe dêr it 2e fal mei **r** en it 3e mei **n** by, wylst oan it 1e en 4e fal for persoanen steande in **n** tafoege wirdt.

As gearsetting sjucht men de onbipaelde omnamwirden *eltsien* (*elkenien*), *iderien*, *mannichien*, *ien-en-oar*, *in-oaren-ien*, *in elts* (*in elk*) *in ider*, dy't ientallich binne, en onbibûgd bliuwe bihalven yn it hwaensfal, dêr dizze gearsettings oan hjar ein in **s** krije. *Allegearre* ondergiet alhiel nin foroaring.

---

## SECHDEWIRDEN.

Sechdewirden meitsje almeast it sechde fen in sin út; allinne as hja keppelwird en helpsechdewird binne, komt it oars (sjuch letter onder **Sinbou**). Hja kinne in wirking ef in tastân oanjaen, en biskôge wirde mei hjar **forhâlding jinoer oare sindielen** en nei hjar **forfoarming.**

### De Sechdewirden nei hjar forhâlding jinoer oare sindielen.

Dizze forhâlding bistiet jinoer de measte sindielen, maer komt binammen út jinoer it bihearskjende en it ondergeande.

Sjende op it aerd fen it bihearskjende kin men de sechdewirden fordiele yn **persoanlike** en **onpersoanlike.**

Persoanlike jowe it dwaen ef de tastân fen in bipaeld wêzen ef ding to kennen: *De skroar knipt. Der wirdt boelgoed hâlden. De wâl tilt. De âldfrou forklaeit hir.*

Onpersoanlike sechdewirden binne sokke, by hwaem de persoan ef saek, dêr de died fen útgiet, yn it onbistemde útkomt: *It sneit. My eanget. It twirret. Dat tocht my wisser. Der wirdt kloppe.*

De persoanlike sechdewirden skiftet men yn:

*a.* **oerbringende** (fordield yn 4 soarten),
*b.* **lykhâldende.**

Oerbringende jowe in hânling oan, dy op in persoan ef saek (it ondergeande) oergiet: *De jonge tept it flaeks út.*

By de lykhâldende bliuwt itjinge it sechde oantsjut yn it bihearskjende bihâlden: *De mûrre brokkelet ôf.*

De sechdewirden kinne it bilitsene (3e fal) en it ondergeande (4e fal) op fjirderlei wize regearje:

1. mei **hwaem**fal allinne: *It liket my goed ta.*
2. „ **hwaen**fal „ *Hy hat de priis woun.*
3. „ 3e en 4e fal: *Do hast my dat brief skreaun?*
4. „ twa 4e fallen: *Men neamde hin in tysker.*

Oare kinne beide *oerbringend* en *lykhâldend* brûkt wirde, lyk as: *brekke, eingje, genêze, hjitte, koaitsje, rinne, slaen, b.g. Hy brekt in glês; it iis brekt*, esfh.

De oerbringende sechdewirden kinne

1. **wenstich** foarkomme, en bûtendat
2. **weromwirkjend**, dêr de hânneljende persoan ef saek tagelyk de ondergeande is, en de hânling op de bidriuwer tobekfalt, hwet foarbrocht wirdt mei help fen in weromwirkjend omnamwird yn it 3e ef 4e fal;
3. **wjersidichwirkjend** (allinne yn de meartalsfoarm to brûken), dêr de hânneljende persoanen ef saken, dy it bihearskjende omfettet, de hânling oer en weroer op hjar tapasse, hwet mei help fen in wjersidichwirkjend omnamwird yn it 3e ef 4e fal oanteand wirdt;
4. **omset**, yn forbining mei it helpsechdewird *wirde*, as it bihearskjende de hânling ondergiet en de saneamde lijende foarm oannimt. Neiby alle oerbringende sechdewirden, dij it hwaenfal regearje, kin men op dy wize omsette; it ondergeande wirdt den it bihearskjende, en it lêstneamde in oanfolling forsafier men dizze net forswiget.

Foarbylden mei ienselde sechdewird fen niisneamde soarten:

1. *De bakker jowt it brea oan.*
2. *Hy joech hinsels wei.*
3. *Hja jowe enoar de hân.*
4. *It brea wirdt fen de bakker oanjown.*

## Helpsechdewirden.

Bynei alle sechdewirden binne **helpsechdewirden** brek, itsij dizze binne fen:

*a.* **tiid**: *hawwe*, *wêze*, *scille; wirde*, *bliuwe*;

*b.* **keppeling**: *wêze*, *wirde*, *bliuwe*, *hjitte*, *lykje*, *skine*;

*c.* **foarstelling** as
1. **mogelikens**: *kinne*, *meije*;
2. **needsaek**: *moatte*, *scille*;
3. **tajaen**: *kinne*, *litte*, *meije*;
4. **wil**: *wolle*, *scille*.

De helpsechdewirden tsjinje ta it opstellen fen de gearsette tiden by de forfoarming. Yn it miene stiet hjirre it brûkme fen *hawwe* **foar** by dat fen *wêze*.

Oerbringende sechdewirden hâlde hjar oan de help fen *hawwe*, bihalven yn de omsette foarm, der *wirde* de stipe fen *wêze* forneden hat.

*Wêze* heart mei bihelp fen **hawwe** forfoarme to wirden. De lykhâldende sechdewirden forbynt men mei *hawwe* ef mei *wêze*, en wol mei

1. *hawwe* as allinne de hânling útkomme moat: *ik haw fallen, ik haw roun*;
2. *wêze* as in omstannichheit by de hânling oanjown is, ef in tastân: *Ik bin fen de souder fallen. Hja is danige slim fallen. Do bist sa fallen, det dy twa fingers tokniesd binne*;

bûtendat kinne inkele lykhâldende sechdewirden ek as weromwirkjend foarkomme: *Hy hat hin fallen.*

*Kinne*, *meije*, *moatte*, *scille*, *wolle*, forboun mei in sechdewird fen biweging en in bipaelwird ef bipaelwirdlike útdrukking, kinne dêr it bigryp fen oernimme sa't it eigenlike sechdewird binefter bliuwt: *Do kinst wol mei* (farre). *Jim meije wol foart* (ride). *Ik moat fierder* (reisgje). *Wy scille nei Warkum* (rinne). *Hja wolle útfenhûs* (gean).

## FORFOARMING.

De sechdewirden hawwe lyk as de haednammen in stamme; dizze kin

*a.* fêste foarheaksels krije,

*b.* wikseljende útgongen oannimme,

*c.* lûdforoaring ondergean.

De twa lêste eigenskippen meitsje hjar fetber ta **forfoarming.**

Men onderskiedt hjirby:

I. de miene forfoarming, **yn forbân mei hjar brûkme yn de folsin.** Hju hâldt rekken mei:

    1. helpfoarmen,
    2. foarstelswizen,
    3. tiidsfoarmen,
    4. persoansfoarmen,
    5. talsfoarmen;

II. de **neijere** forfoarming, **it stammelûd oangeande,** en to fordielen yn:

1. lûdfêste (ef saneamde swakke) forfoarming,
2. lûdwikseljende (ef „ sterke) „
3. onregelmiettige forfoarming.

Inkele sechdewirden binne breklik en hawwe hjar forfoarming onfolledich; binammen jildt soks fen de onpersoanlike sechdewirden: *Ik plichte. Hy is ús ontstoarn. It blommet. Us wêrzet (wêrsget).*

## Forfoarming nei brûkme yn de folsin. (Miene forfoarming).

### DE HELPFOARMEN.

Dizze foarmen heare ta it sechdewird, maer binne bisibbe mei de haednamme ef mei it eigenskipswird.

It Frysk hat fen sokke:

*a.* de **nammefoarm**, op him sels it miene bigryp fen it sechdewird oanjaende, doch meastentiids forboun mei in oar sechdewird ta help: *fiele, libje*;

*b.* de **doelfoarm**, by hokker in sechdewird tsjinnet om de biteikenis fen in oar wird oan to follen: *bigjinne to fielen, kloek to libjen*;

*c.* de **milwirden**, twiskenfoarmen dy forboun mei in helpsechdewird ef as eigenskipswird steane: *fielende, field; libjende, libbe.*

Sechdewirden, dy yn it onbipaelde ef de nammefoarm foarkomme, hawwe de útgongen e ef je efter hjar stamme. Onder de foarste hat men inkele wirden, dy út oare sechdewirden ontstien binne en teffens lûdforoaring ondergean: *knipe, knippe.* Onder de oarde falle dy sechdewirden allegearre, hwa's stamme in haednamme, in egenskipswird, en sims in oare wirdsoarte is: *boarje, grienje, saunje, doukje, duchtsje, forgoedlikje, uterje, maerje, susje*; ytlike dêrfen kinne ek g, ig, k, el, er foar de útgong je ynlaske krije: *priisgje, sinnigje, blierkje, kwattelje, longerje.* Utsonderings binne de onregelmiettige sechdewirden: *dwaen, jaen, slaen; gean, stean; sjen, tsjen.*

De **helpfoarmen sels** onderfine gjin ynwirking fen tiid, persoan ef tal, èf hja steane onder ynfloed fen tiidsbipaling.

Sonder it bigryp fen tiid, persoan ef tal to bifetsjen wirde brûkt:

1. **onforoare, de meigeande nammefoarm,** ta it gearstallen fen
   a. de takomst- ef dentiid: *Ik scil rinne*;
   b. de bitingjende foarstelswize: *Wy scoenen keatse, maer de rein hat ús tsjinkeard*;
   c. de doelfoarm, as dizze mei in helpsechdewird forboun stiet: *Eat farre to litten falt faken swier*;
2. **mei tafoeging fen n,** de **selsstannige nammefoarm,** dy fen it sechdewird in haednamme makket: *Swimmen is for de measten in soun fortier*;
3. **oanheak fen n,** ta it forkrijen fen de **doelfoarm,** (dy trochstrings fen **to** foaropgien wirdt): *Hy komt to praten. Hja hearden him sizzen.*

Tiidsbigryp krije de helpfoarmen as **foartsettend** ef as **ôfslutend milwird.**

It **foartsettend milwird** jowt in hânling oan as pleats hawwende, slút hin oan alle tiidsfoarmen oan, en freget de tafoeging fen *end*(*e*) ef *jend*(*e*) oan de stamme fen it sechdewird: *It fjûr is* (*wier*) *barnend*(*e*), *reekjend*(*e*).

It **ôfslutend milwird** hat it bigryp fen in ôfroune hânling en wiist dos nei it forline hinne. It nimt efter de wenstige ef foroare stamme de útgong **d, t, en, e** oan: *teard*, *lokt*, *hirden*, *dylge*, doch bliuwt sims onforoare: *hju hat it rêd*, *set.*

Sawol de milwirden as de doelfoarm kinne as eigenskipswirden tsjinst dwaen, en as haednammen. De milwirden nimme ek wol graedbûging oan, al ef net omskreaun: *In geand ûrwirk*, *de forljochte seale*, *dat is sprekkender*, *de bisochtste oarden*, *in mear foldwaend undert*, *it meast bileanne wirk*, *de to hirdzjene wei*, *it to hieren hûs*, *de to djipjene farwetters*, *de weitsjende en de sliepende*, *de libben*(*d*)*en en de stoarnen.* Wirden l. a. *hoeden*, *libben*, *mijen*, dy as eigenskips- ef bipaelwird steane, binne foartsettende milwirden *dêr de útgong* fen ôfsliten is.

## DE FOARSTELSWIZEN.

Dizze binne allinne eigen oan it sechdewird en komme foar alneidet

a. eat as barrend ef wêzend yn in sin oantsjut wirdt (**wêzentlike foarstelswize**);
b. soks ôfhinget fen hwet oars (**mooglike foarstelswize**);
c. eat hjitten ef forsocht wirdt (**hjittende foarstelswize**).

### De wezentlike foarstelswize.

Hju is fen hir soarte it rykste bidield mei taelkindich forskaet, sawol yn útgong as yn lûdforoaring. Foarbylden: *Ik fetsje it. Do priptest hirdernôch. Hy scil meane.*

### De mooglike foarstelswize.

Dizze wirdt tapast as:

1. **ôfhingjend**: *Hy kriget byslach, det er in stûr oerhâlde* (= *oerhâlde scil ef mei*). *Dêr waerd wol ris freze det hju hjir kame* (= *komme mocht ef scoe*);
2. **winskjend**: *Hie ik it maer earder witten, sa wier it sa fier net roun! Ik hoopje det er slagje* (= *slagje mei ef scil*). *De kening libje!* d. i. *Ik winskje de kening ta det er lang libje* (= *libje mei ef scil*);
3. **bitingjend**: *Hy bleau net wei, koe er it maer birinne. Ik scoe it him wol ôfleare, as it my oangie*;
4. **ynskikkend**: *It rinne* (= *it mei gean*) *sa as it wol! It sij slim to dwaen, lit it dochs in fêst wyt wêze!*

De mooglikheitswize giet eigentlik nea op hjar sels, hwent stiet hju allinne yn in sin, sa is der in oare sin dy der mei gearhinget forswein.

Dizze foarstelswize hat faek it wird **det** foar it bihearskjende, as dit oan it sechdewird foaropgiet. Hju kin ek mei help fen *meije* ef *scille* werjown wirde, hwet meastentiids dien wirdt.

Yn de bitingjende foarm (as it sechde fen in *bitingst* ôfhinget, ef in *winsk mei in forsweine bitingst* oanjown wirdt) brûkt men de dotiid ef foardotiid fen de mooglikheitswize ef bitsjinnet yen fen *scoe* (*scoeden*)*: Hied er der maer wêst, sa wier it net bard. It scoe net bard wêze, as er der wêst hie.*

## De hjittende foarstelswize.

Men brûkt dizze wize yn hir eigenste foarm allinne yn de beide tallen fen de twade persoan noutiid, sonder ef mei it omnamwird; it lêste kin yn it meartal ek foar it sechdewird stean: *Help ús effen! Help do ús effen! Lûke ris mei! Lûke jim ris mei! Jim lûke ris mei!*

## DE TIIDSFOARMEN.

It tsjinwirdige, it forline en it takomstige wirdt op sechsterhânne wize oantsjut, nammentlik mei

1. de noutiid: *De sé ebbet*;
2. „ dotiid: *De sé hat ebbe*;
3. „ dentiid: *De sé scil ebje*;
4. „ onfolsleine dotiid: *De sé ebbe, do't er oan it strân kaem*;
5. „ foardotiid: *De sé hie ebbe foardet men it boat rémakke*;
6. „ folsleine dentiid: *De sé scil ebbe hawwe as de skippen yn 't sicht komme.*

Nos. 1 en 4 wirde fen it sechdewird allinne werjown en hjitte dêrom inkelfâldige tiden. De oare binne gearsette tiden, om't hja mei in helpsechdewird steane.

It sechdewird stiet by nos. 2 en 5 forboun mei *hawwe* ef *wêze*, by no. 3 mei *scille*, by no. 6 mei *scille* en *hawwe* ef *wêze*.

De tiden fen it sechdewird kinne forwiksele wirde, om mear libben oan de sin to jaen. Sa brûkt men:

1. de noutiid for de onfolsleine dotiid: *Men docht in nije oanful: de poarte bijowt hir, de fijân stoarmet de stins yn;*

2. de noutiid for de dentiid: *Letter tanket men for itjinge nou dien waerd*;
3. de dotiid for de folsleine dentiid: *Set troch, en do hast de priis fortsjinne!*
4. de dentiid for de noutiid: *Jim scille dochs noch net foartreisgje?*
5. de folsleine dentiid for de dotiid: *Hy scil der wol nea wêst hawwe*;
6. de forwikseling, hjirefter onder persoans- en talsfoarmen fen de hjittende wize oanjown.

## DE PERSOANS- EN TALSFOARMEN.

Dizze skikke hjar nei de oerienstimmende foarmen fen it persoanlik omnamwird.

Hjar wenstich foardwaen (as by de lûdfêste forfoarming) is kenber oan de folgjende **útgongen** efter de stamme fen it sechdewird yn de inkelfâldige tiden. De gearsette slute hjar fensels der by oan:

| | Utgongen. I. | Utgongen. II. | | Utgongen. I. | Utgongen. II. |
|---|---|---|---|---|---|
| **nefoarm** eingjend op | e | je | **Nammefoarm** eingjend op | e | je |

**Wezentlike Foarstelswize.**

| **Noutiid.** | I. | II. | **Onfolsleine Dotiid.** | I. | II. |
|---|---|---|---|---|---|
| **ik** (stamme) | — | je | ik (stamme) | de, te | e |
| û, **do**, dou „ | st | est | dû, do, dou „ | dest, test | ste, es |
| y, **hju**, it „ | t | et | hy, hju, it „ | de, te | e |
| **as iental** | | | | | |
| **y**, **jy**, jo „ | e | je | y, jy, jo „ | den, ten | en |
| **wy** „ | e | je | wy „ | den, ten | en |
| **jim**, jimme „ | e | je | y, jim, jimme „ | den, ten | en |
| **hja** „ | e | je | hja „ | den, ten | en |

**Mooglike Foarstelswize.**

| **Noutiid.** | I. | II. | **Onfolsleine Dotiid.** | I. | II. |
|---|---|---|---|---|---|
| **ik** (stamme) | e | je | ik (stamme) | de, te | e |
| **do** „ | ste | ste, este | do „ | este, deste, teste | este |
| hy, hju, it „ | e | je | hy, hju, it „ | de, te | e |
| **al as l brûkt tal** *allegearre* (stamme) | e | je | allegearre „ | en | en |

## Hjittende Foarstelswize.

| | Utgongen. I. | II. | | Utgong I. | |
|---|---|---|---|---|---|
| ental 2e persoan (stamme) | — | je | Meartal 2e persoan (stamme) | e | j |

De ynlasking ef foroaring fen twiskenstêven yn sechdewirden regelet hir sa as tofoaren onder „Stavering” meidield (sj. blds. 14—17).

By de hjittende wize hawwe de 1e en 3e persoan nin eigendomlike foarm, maer wirde mei help fen *litte* oantsjut, dêr it bihearskjende op folgje en ek oan foaropgean kin: *Lit ik maer tasjen! Men litte hin frij! Litte wy ús der bûten hâlde! Litte hja op hjar iepenst wêze!* In útsondering meitsje twa 3e persoans ientalsfoarmen by *hawwe* en *wêze*, dy't in gebot oangeande in forline hânling útdrukke en hjittend for beide tallen brûkt wirde: Hie *earder kommen, den wier it spoar net forsûme!* Wier *by dit waer ljeaver thús bleaun, sa hienen jim wiis dien!*

---

## Forfoarming yn bitref ta it stammelûd.
## (Neijere forfoarming).

### LUDFESTE SECHDEWIRDEN.

Dizze hâlde yn al hjar foarmen it lûd fen hjar stamme oan, en binne fen twaderlei slach: hja kinne *e* ef *je* efter de stamme hawwe. Foarbylden folgje hjir fen it

1e slach: *barre*, *wenne*, *ginne*, *dolle*, *huffe*;
2e slach: *laskje*, *wenje*, *libje*, *gobje*, *nutsje*.

### 1e Slach.

Lûdfêste sechdewirden, dy allinne op e útgeane, krije yn de onfolsleine dotiid 1e en 3e persoan iental *de* ef *te* efter de stamme, en as ôfslutend milwird *d*, *t* ef *en* ta de stamme foege.

De eigenlike útgong fen de onfolsleine dotiid is *de*, en dy fen it ôfslutend milwird *d*. Einget de stamme op in *hirde wirdbipaler*, sa nimt hy de skerpe útgong *te* ef *t* oan.

Giet de stamme fen in lûdfêst sechdewird op in inkelde *d* ef *t* út, den kriget hy yn it ôfslutend milwird neat oanheakke.

## 2e SLACH.

De lûdfêste sechdewirden fen dit slach geane op *-je* út en krije yn de onfolsleine dotiid 1e en 3e persoan iental en yn it ôfslutend milwird *e* efter de stamme. Einget de stamme op ien wirdbipaler, foaropgien fen in koart lûd, sa dûbelet men dy bipaler.

Is de stamme troch ien ef mear stêven mei de útgong forboun, sa regelet hir de forfoarming as neikomt:

1. by de útgongen *-gje*, *-igje*, *-kje*, *-elje*, *-erje* bliuwe de twiskenstêven bihâlden: *tjirgje*, *tjirge; fredigje*, *fredige; hifkje*, *hifke; biddelje*, *biddele; longerje*, *longere*;
2. by sechdewirden dy op *-earje* útgeane (itsij dêrfen it diel *ear* ta de stamme biheart, ef det *earje* alhiel oanheak is) giet it as by no. 1 hwennear men de *ea* lang útsprekt, maer wirdt de *r* fordûbele as de *ea* koart útspritsen wirdt: *fearje*, *feare* ef *fearre; regearje*, *regeare* ef *regearre*;
3. by de útgongen *-sje* en *-zje* falt de twiskenstêf wei: *haetsje*, *hate; wreidzje*, *wreide.*

Fen al dizze onderskiedings komme hjir foarbylden efternei, yn forfoarme sechdewirden. De helpsechdewirden, dy by it wenstige forfoarmjen tsjinje, geane dêroan foarop.

**Oanm.** Om de koartens is by de tredde persoan iental maer ien omnamwird oanjown, en binne de meartalspersoanen gearnommen, om't for dizze it sechdewird allyk forfoarme wirdt.

Yn de freegjende foarm fen de 2e persoan iental wirdt it omnamwird oan it sechdewird laske, sa't de *d* fen it foarste yn de *t* fen it oarde forrint en allinne it lûd fen it omnamwird ef in doffe *e* bihâlden bliuwt, b.g. *scistû*, *hasto*, *bistou*, *wirdste?* Ek kin it einlûd weibliuwe: *hâldst op!* en hat men de ôfwykjende foarmen *scitte* en *wotte* for *sci(l)ste* en *wo(l)ste.*

---

# Forfoarming fen de Helpsechdewirden.

## HELPFOARMEN.

### Nammefoarm.

| | | | |
|---|---|---|---|
| scille | habbe (hawwe) | wêze | wirde. |

### Doelfoarm.

| | | | |
|---|---|---|---|
| to scillen | to habben (to hawwen) | to wêzen | to wirden. |

### Foartsettend Milwird.

| | | | |
|---|---|---|---|
| scillende | habbende (hawwende) | wêzende | wirdende. |

### Ofslutend Milwird.

| | | | |
|---|---|---|---|
| scillen | hawn | wêst (wêzen) | wirden. |

## WEZENTLIKE FOARSTELSWIZE.

### Noutiid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ik scil | ik hab (haw) | ik bin | ik wird |
| do scist | do hast | do bist | do wirdst |
| hy scil | hy hat | hy is | hy wirdt |
| jy, wy scille | jy, wy habbe (hawwe) | jy, wy binne | jy, wy wirde. |

### Onfolsleine Dotiid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ik hie | ik wier | ik waerd |
| | do hiest | do wierst | do waerdst |
| | hy hie | hy wier | hy waerd |
| | jy, wy hieden (hienen) | jy, wy wieren | jy, wy waerden. |

### Dotiid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ik hab scillen<br>(haw)<br>esfh. | ik hab hawn<br>(haw)<br>esfh. | ik hab wêst<br>(haw)<br>esfh. | ik bin wirden<br><br>esfh. |

### Foardotiid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ik hie scillen<br>esfh. | ik hie hawn<br>esfh. | ik hie wêst<br>esfh. | ik wier wirden<br>esfh. |

### Dentiid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ik scil habbe (hawwe)<br>esfh. | ik scil wêze<br>esfh. | ik scil wirde<br>esfh. |

### Folsleine Dentiid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ik scil hawn habbe<br>(hawwe)<br>esfh. | ik scil wêst habbe<br>(hawwe)<br>esfh. | ik scil wirden wêze<br><br>esfh. |

## MOOGLIKE FOARSTELSWIZE.

### Noutiid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| scil | det ik habbe (hawwe) | det ik sij | det ik wirde |
| o scilste (sciste) | „ do haste | „ do biste | „ do wirdste |
| y scil | „ hy habbe (hawwe) | „ hy sij | „ hy wirde |
| y, wy scille | „ jy, wy habbe (hawwe) | „ jy, wy binne | „ jy, wy wirde |

### Onfolsleine Dotiid.

| | | |
|---|---|---|
| det ik hie | det ik wier | det ik waerd |
| „ do hieste | „ do wierste | „ do waerdste |
| „ hy hie | „ hy wier | „ hy waerd |
| „ jy, wy hieden (hienen) | „ jy, wy wieren | „ jy, wy waerden |

### Dotiid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| scillen habbe (hawwe) esfh. | det ik hawn habbe (hawwe) esfh. | det ik wêst habbe (hawwe) esfh. | det ik wirden si esfh. |

### Foardotiid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ik scillen hie esfh. | det ik hawn hie esfh. | det ik wêst hie esfh. | det ik wirden wier esfh. |

### Bitingjende foarm.

| Inkelfâldich. | Gearset. | | |
|---|---|---|---|
| Ik scoe | Ik scoe habbe (hawwe) esfh. | wêze esfh. | wirde esfh. |
| do scoest | | | |
| hy scoe | Ik scoe hawn habbe (hawwe) esfh. | wêst habbe (hawwe) esfh. | wirden wêz esfh. |
| y scoeden (scoenen) | | | |

## HJITTENDE FOARSTELSWIZE.

| Iental (2e persoan) | | | Meartal (2e persoan). | | |
|---|---|---|---|---|---|
| hab (haw) | wêz | wird. | habbe (hawwe) | wêze | wirde. |

*Scille* as helpsechdewird forfoarme hat gjin dentiden en gjin hjittende foarstelswize, en allinne yn de noutiid it suver bigryp fen it takomstige. Yn de gearsette tiden fen *scille*, en de fen dit wird ôfkomstige foarm *scoe* mei syn gearsette tiden, wirdt it yn de dentiid bidoelde as forstritsen foarsteld, en forboun mei in tins fen ôfhingjen ef bitingst (bitingjende foarm): *ik haw scillen esfh.*, *ik hie scillen esfh.*, *ik scoe esfh. as*, *hwennear*, *maer*, *esfh.*

---

**FORFOARMING FEN LUDFESTE SECHDEWIRDEN FEN IT 1e SLACH,** neffens de útgongen fen onfolsleine dotiid en ôfslutend milwird opsteld, mei weilitting fen de gearsette tiden.

| Persoan. | -de; -d | -te; -t | -de, -te; -en | -de, -te; ôfsl. milwird sonder oanheak. |
|---|---|---|---|---|
| | | | **HELPFOARMEN.** | |
| | | | **Nammefoarm.** | |
| | teare | dippe | lade, wrotte, hirde, spjalte | wjûde, prate, rêdde, lette. |
| | | | **Doelfoarm.** | |
| | to tearen | to dippen | to laden, to wrotten, to hirden, to spjalten | to wjûden, to praten, to rêdden, to letten. |
| | | | **Foartsettend Milwird.** | |
| | tearende | dippende | ladende, wrottende, hirdende, spjaltende | wjûdende, pratende, rêddende, lettende. |
| | | | **Ofslutend Milwird.** | |
| | teard | dipt | laden, wrotten, hirden, spjalten | wjûd, praet, rêd, let. |
| | | | **WEZENTLIKE FOARSTELSWIZE.** | |
| | | | **Noutiid.** | |
| ik | tear | dip | laed, wrot, hird, spjalt | wjûd, praet, rêd, let. |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ny | tearde | dipte | laedde, wrotte, hirdde, spjaltte | wjûdde, praette, rêdde, lette |
| jy, wy | tearden | dipten | laedden, wrotten, hirdden, spjaltten | wjûdden, praetten, rêdden, letten. |

## MOOGLIKE FOARSTELSWIZE.

### Noutiid.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| det ik | teare | dippe | lade, wrotte, hirde, spjalte | wjûde, prate, rêdde, lette |
| „ do | tearste | dipste | laedste, wrotste, hirdste, spjaltste | wjûdste, praetste, rêdste, letste |
| „ hy | teare | dippe | lade, wrotte, hirde, spjalte | wjûde, prate, rêdde, lette |
| „ jy, wy | teare | dippe | lade, wrotte, hirde, spjalte | wjûde, prate, rêdde, lette. |

### Onfolsleine Dotiid.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| det ik | tearde | dipte | laedde, wrotte, hirdde, spjaltte | wjûdde, praette, rêdde, lette |
| „ do | teardeste | dipteste | ladeste, wrotteste, hirddeste, spjaltteste | wjûddeste, praetteste, rêddeste, letteste |
| „ hy | tearde | dipte | laedde, wrotte, hirdde, spjaltte | wjûdde, praette, rêdde, lette |
| „ jy, wy | tearden | dipten | laedden, wrotten, hirden, spjaltten | wjûdden, praetten, rêdden, letten. |

## HJITTENDE FOARSTELSWIZE.

### Iental.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 2e persoan. | tear | dip | laed, wrot, hird, spjalt | wjûd, praet, rêd, let. |

### Meartal.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 2e persoan. | teare | dippe | lade, wrotte, hirde, spjalte | wjûde, prate, rêdde, lette. |

**FORFOARMING FEN LUDFESTE SECHDEWIRDEN FEN IT 2e SLACH,** neffens de **útgongen fen de nammefoarm** opsteld, mei weilitting fen de gearsette tiden.

| ...rsoan. | Utgong -je | Utgongen -gje, -igje, -kje, -elje, -erje | Utg. -earje | Utg. -sje, -zje. |
|---|---|---|---|---|
| | **HELPFOARMEN.** | | | |
| | **Nammefoarm.** | | | |
| | stypje, helje | treastgje, wizigje, noaskje, fandelje, uterje | klearje, ornearje | boartsje, dildzje. |
| | **Doelfoarm.** | | | |
| | (to) stypjen, heljen | (to) treastgjen, wizigjen, noaskjen, fandeljen, uterjen | (to) klearjen, ornearjen | (to) boartsjen, dildzjen. |
| | **Foartsettend Milwird.** | | | |
| | stypjende, heljende | treastgjende, wizigjende, noaskjende, fandeljende, uterjende | klearjende, ornearjende | boartsjende, dildzjende. |
| | **Ofslutend Milwird.** | | | |
| | stipe, helle | treastge, wizige, noaske, fandele, utere | klea(r)re, ornea(r)re | boarte, dilde. |
| | **WEZENTLIKE FOARSTELSWIZE.** | | | |
| | **Noutiid.** | | | |
| | stypje, helje | treastgje, wizigje, noaskje, fandelje, uterje | klearje, ornearje | boartsje, dildzje |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ik | stipe, helle | treastge, wizige, noaske, fandele, utere | klea(r)re, ornea(r)re | boarte, dilde |
| do | stipeste, helleste | treastgeste, wizigeste, noaskeste, fandeleste, utereste | klea(r)reste, ornea(r)-reste | boarteste, dildeste |
| hy | stipe, helle | treastge, wizige, noaske, fandele, utere | klea(r)re, ornea(r)re | boarte, dilde |
| jy, wy | stipen, hellen | treastgen, wizigen, noasken, fandelen, uteren | klea(r)ren, ornea(r)ren | boarten, dilden. |

## MOOGLIJKE FOARSTELSWIZE.

### Noutiid.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| let ik | stypje, helje | treastgje, wizigje, noaskje, fandelje, uterje | klearje, ornearje | boartsje, dildzje |
| „ do | stipeste, helleste | treastgeste, wizigeste, noaskeste, fandeleste, utereste | kleareste, orneareste | boarteste, dildeste |
| „ hy | stypje, helje | treastgje, wizigje, noaskje, fandelje, uterje | klearje, ornearje | boartsje, dildzje |
| „ jy, wy | stypje, helje | treastgje, wizigje, noaskje, fandelje, uterje | klearje, ornearje | boartsje, dildzje. |

### Onfolsleine Dotiid.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| et ik | stipe, helle | treastge, wizige, noaske, fandele, utere | klea(r)re, ornea(r)re | boarte, dilde |
| „ do | stipeste, helleste | treastgeste, wizigeste, noaskeste, fandeleste, utereste | klea(r)reste, ornea(r)-reste | boarteste, dildeste |
| „ hy | stipe, helle | treastge, wizige, noaske, fandele, utere | klea(r)re, ornea(r)re | boarte, dilde |
| „ jy, wy | stipen, hellen | treastgen, wizigen, noasken, fandelen, uteren | klea(r)ren, ornea(r)ren | boarten, dilden. |

## HJITTENDE FOARSTELSWIZE.

### Iental.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 2e persoan | stypje, helje | treastgje, wizigje, noaskje, fandelje, uterje | klearje, ornearje | boartsje, dildzje. |

### Meartal.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 2e persoan | stypje, helje | treastgje, wizigje, noaskje, fandelje, uterje | klearje, ornearje | boartsje, dildzje. |

## LUDWIKSELJENDE SECHDEWIRDEN.

Fen dizze sechdewirden wize de measte by hjar forfoarming foroare grounlûden oan, sawol yn de onfolsleine dotiid as yn in ôfslutend milwird. Hja binne ek fen **twa**derlei slach.

It foarste slach hat de útgong *te* yn de onfolsleine dotiid en *t* for it ôfslutend milwird, en kriget teffens lûdforoaring yn de 2e en 3e persoan iental fen de noutiid. By it oarde slach einget it ôfslutend milwird trochgeans op *en* ef *n*.

Ofliedings folgje yn de regel de forfoarming fen hjar grounwird.

---

Nei gelang fen de lûdforoaring kin men hjir **twa** skiften meitsje:

I. mei foroaring yn in **lang** *a*- (= *ae*) lûd:

| Namme-foarm. | Noutiid Wez. Foarstelswize. 1e, 2e, 3e pers. iental; meartal. | Onfolsl. Dotiid. Wez.Foarstelsw. | Ofsl[illegible] Milw[illegible] |
|---|---|---|---|
| liede | lied, laetst, laet; liede | laette | la |
| skiede | skied, skaetst, skaet; skiede | skaette | sk |
| spriede | spried, spraetst, spraet; spriede | spraette | spr |
| stjitte | stjit, staetst, staet; stjitte | staette | sta |
| deije | dei, daetst, daet; deije | daette | da |

II. mei foroaring yn in **koart** *e*-lûd:

| | | | |
|---|---|---|---|
| bliede | blied, bletst, blet; bliede | blette | bl |
| briede | bried, bretst, bret; briede | brette | br |
| fiede | fied, fetst, fet; fiede | fette | f |
| liede | lied, letst, let; liede | lette | l |
| riede | ried, retst, ret; riede | rette | r |
| sliepe | sliep, slepst, slept; sliepe | slepte | sl |
| fortriette (*fortrjitte*) | it fortret | it fortrette | ithatf |

## 2e SLACH.

Men hat by dit slach selden lûdforoaring yn de noutiid, en onderskaet nei it lûd fen de onfolsleine dotiid tsien skiften fen sechdewirden, dy hjir folgje en dêr lytse ôfwikings by opnommen binne, wylst sechdewirden mei greater ontrin as onregelmiettige steane.

**Oanm.** Hwer de neikommende forfoarmings hjar wenstich forrin hawwe, stiet yn de noutiid en onfolsleine dotiid allinne de earste persoan iental; oars fynt men de ôfwikende foarmen dêrnjunken. Hwet fen de lêstneamde mei E. E. oantsjut is, komt yn E. EPKEMA's ynlieding ta syn „Wirdboek ta GYSBERT JAPICX' Skriften" foar, en kin ta ôfwiksling — binammen yn it rym — noch binutte wirde.

### Skift I.

Lûdforoaring yn *ae*, *â*, *ô*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| komme | kom | kaem, kâm, kôm | kommen |
| nimme | nim | naem, nâm, nôm | nommen |
| wirde | (*sj. by de helpsechdew.*) | waerd | wirden. |

### Skift II.

Lûdforoaring yn *ea*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| ..ge (= bi- ..roch pliigje) | bidraech, bidrage | bidreach, bidreagen | bidreagen |
| lige | liich, lige | leach, leagen | leagen |
| bidde | bid, bidde | bea, beaën | bidden(bea.. = útnoege) |
| (for)biede | (for)bied | (for)bea, (for)beaën | (for)bean |
| siede | sied | sea, seaën | sean |
| (bi)frieze | (bi)fries | (bi)frear | (bi)fêrzen |
| kieze | kies | keas, keazen | keazen |
| forlieze | forlies | forlear | forlern |
| ..tte (jitte) | jiet (*spr.* jit) ef jit | geat | getten |
| forjitte | forjit | forgeat | forgetten |
| ..tte (mjitte) | miet (*spr.* mjit) ef mjit | meat | metten |
| sjitte | sjit | skeat | sketten |
| slute | slút | sleat | sletten |
| snute | snút | sneat | snetten. |

## Skift III.

Lûdforoaring yn *eau*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| biuwe | biuw | beau, beauwen | be |
| bliuwe | bliuw | bleau | ble |
| driuwe | driuw | dreau | dre |
| kliuwe | kliuw | kleau | kle |
| kriuwe | kriuw | kreau | kre |
| piuwe | piuw | peau *meartal* | pe |
| priuwe | priuw | preau *ek mei* | pre |
| riuwe | riuw | reau -wen | re |
| skriuwe | skriuw | skreau | skr |
| triuwe | triuw | treau | tre |
| wiuwe | wiuw | weau | we |
| wriuwe | wriuw | wreau | wre |

## Skift IV.

Lûdforoaring yn *ei*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| snije | snij | snei, sneijen<br>snie, snieën | snein( |
| spije | spij | spei, speijen | sp |
| swije | swij | swei, sweijen | sw |

**Oanm.** It lêste giet ek as *krije* (*sj. by de onregelm. sechdew. onder*

## Skift V.

*a*) Lûdforoaring yn *ie* allinne:

| | | | |
|---|---|---|---|
| glide | gliid, glide | glied | gli |
| ride | riid *dsgl. mei* i | ried | rid |
| stride | striid *dsgl. mei* i | stried | stri |
| ite | yt, ite | iet | ite |
| bite | byt | biet | bi |
| hite | hyt *dsgl. mei* i | hiet | hi |
| krite | kryt *dsgl. mei* i | kriet | kri |
| rite | ryt *dsgl. mei* i | riet | rit |
| slite | slyt *dsgl. mei* i | sliet | slit |
| smite | smyt *dsgl. mei* i | smiet | smi |
| *wite* | wyt *dsgl. mei* i | wiet | wi |

| | | | |
|---|---|---|---|
| ite | it spyt my *esfh.* | spiet | spiten |
| | riis, rize | ries, riezen | rizen |
| | gniis, gnize | gnies, gniezen | gniisd |
| | wiis, wize | wies, wiezen | wiisd |
| | rik | riek | rikt |
| | hjit | hiet | hjitten |
| *hdew.*) | lit | liet | litten |
| | sit | siet | sitten |
| e | split | spliet | splitten |
| *k Skift* | | | |
| IIIa) | blaes, blaze | blies, bliezen | blazen |
| | lêz, lêst, lêst; lêze | lies, liezen | lêzen |
| e | genêz, genêst, genêst; genêze | genies, geniezen | genêzen |
| kaepje) | stel | stiel | stellen |
| e | fret | friet | fretten |
| trette | it fortret my *esfh.* | fortriet | fortretten |
| | lij, litst, lit; lije | lie | lit. |

*b*) Lûdforoaring yn *ie*, *ii* ef sims *its*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| ke | brek | briek (briik, brits)<br>*meartal* (*op like wize for dy't hjir folgje*)<br>brieken (briken, britsen) | britsen |
| ke | dek | diek (diik, dits) | ditsen |
| ke | rek | riek (riik, rits) | ritsen |
| ke | sprek | spriek (spriik, sprits) | spritsen |
| ke | stek | stiek (stiik, stits) | stitsen |
| ke | strek | striek (striik, strits) | stritsen |
| ke | trek | triek (triik, trits) | tritsen |
| ke | stryk, strike | striek (striik, strits) | stritsen |
| te | splyt, splite | spliet (spliit, splits) | splitsen |
| e | blyk, blike | bliek (bliik) | bleken |
| e | wyk, wike | wiek (wiik) | weken |
| e | gryp, gripe | griep (griip)<br>*mrtl.* griepen (gripen) | grepen |
| pe | knyp, knipe | kniep (kniip)<br>„ kniepen (knipen) | knepen. |

## Skift VI.

Lûdforoaring yn *i*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| bergje | bergje | birg | bir |
| kervje | kervje | kirf | kir |
| merke | merk | mirk. | mi |
| werpe | werp | wirp | wi |

## Skift VII.

Lûdforoaring yn *oa*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| bidjerre | bidjer | bidoar | bido |
| fordjerre | fordjer | fordoar | ford |
| stjerre | stjer | stoar | sto |

## Skift VIII.

*a*) Lûdforoaring yn *oe*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| drage | draech, drage | droech, droegen | droegen (E |
| grave | graef, grave | groef, groeven | groe |
| bakke | bak | boek | bakken (E. |
| falle | fal | foel | fal |
| stappe | stap | stoep | sta |
| farre | far | foer | fe |
| swarre | swar | swoer | sward (E. |
| waeksje | waeksje | woeks, woeksen | woe |
| weage | weach, weage | woech, woegen | woe |
| skeppe | skep | skoep | ske |
| (bi)skerre | (bi)sker | (bi)skoer | (E. E. (b |
| blieze (*sj. ek* V*a*) | blies | bloes | bloe |
| dûke | dûk | doek | dû |
| lûke | lûk | loek | lits |
| rûke | rûk | roek | rû |
| glûpe | glûp | gloep | gloepen |
| krûpe | krûp | kroep | kr |
| slûpe | slûp | sloep | slû |
| strûpe | strûp | stroep | str |
| sûpe | sûp | soep | sû |

*b*) Lûdforoaring yn *ô*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| drippe | drip | drôp | dro |
| roppe | rop | rôp | rop |

# Skift IX.

## Lûdforoaring yn *o*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| jealpje) | gjalpje (gjealpje) | gjolp | E.E. gjolpen |
| tjealpje) | stjalpje (stjealpje) | stjolp | E.E. stjolpen |
| je | waskje | wosk | wosken |
| le | håld | hold (huld) | hålden (hulden) |
| (= fris-selje) | flechtsje | flocht | flochten |
| fe | tref | trof | troffen |
| de | skeld | skold | skolden |
| lje | kwelje | kwol | kwollen |
| neltsje) | melk (meltsje) | molk | molken |
| lle | swel | swol | swollen |
| pe | help | holp | holpen (hulpen) |
| lte | smelt | smolt | smolten |
| le | send | sond | sonden |
| le | jild | gold (gou) | golden (gouwen) |
| ke | skrik | skrok | skrokken |
| me | glim | glom | glommen |
| me | swim | swom | swommen |
| pe | krimp | kromp | krompen |
| ge | fang | fong | fongen (finzen) |
| ge | bifing | bifong | bifongen (bifinzen) |
| ge | kring | krong | krongen |
| ge | ming | mong | mongen |
| ge | spring | sprong | sprongen |
| ge | swing | swong | swongen |
| ge | twing | twong | twongen |
| ge | wring | wrong | wrongen |
| je | hingje | hong | hongen (hinzen) |
| je | tingje | tong | tongen |
| ke | blink | blonk | blonken |
| ke | drink | dronk | dronken |
| ke | klink | klonk | klonken |
| ke | krink | kronk | kronken |
| ke | sink | sonk | sonken |
| ke | skink | skonk | skonken (skinzen) |
| ke | slink | slonk | slonken |
| ke | wink | wonk | wonken |
| je | hinkje | honk | honken |

| | | | |
|---|---|---|---|
| sjonge | sjong | song | songen |
| stjonke | stjonk | stonk | stonken |
| fjuchtsje | fjuchtsje | focht | fochten. |

## Skift X.

*a*) Lûdforoaring yn *ou*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| bine | byn, bine | boun | boun |
| fine | fyn | foun | foun |
| fordwine | fordwyn *meartal* | fordwoun | fordwoun |
| forsline | forslyn *desgl.* | forsloun | forsloun |
| forswine | forswyn *mei* i. | forswoun | forswoun |
| wine | wyn | woun | woun. |

*b*) Lûdforoaring yn *oa* ef sims *ou*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| bigjinne | bigjin | bigoan (bigoun) | bigoan (bigoun) |
| ontginne | ontgin | ontgoan (ontgoun) | ontgoan (ontgou |
| (yen) forsinne | ik forsin my *esfh.* | forsoan (forsoun) | forsoan (forsou |
| rinne | rin | roan (roun) | roan (roun) |
| spinne | spin | spoan (spoun) | spoan (spoun) |
| winne | win | woan (woun) | woan (woun) |
| rane | it raent | roan | roan |
| genietsje | genietsje | genoat | genoaten. |

---

## ONREGELMIETTIGE SECHDEWIRDEN.

Hjir wirde dokke sechdewirden ta rekkene, dy om hjar ôfwikings likemin by de lûdfêste as by de lûdwikseljende stean kinne. Nei hjar eigenskippen wirde hja ôfdield as neikomt.

**Oanm.** Hwer soks gyng, is oanjown mei hokker *skift fen it* **oarde** *slach* **lûdwikseljende** *sechdewirden* hja nei de lûdforoaring oerienkomme.

1.

Lûdwikseljend yn de onfolsleine dotiid (*ou* yn **au**), doch lûdfêst yn it ôfslutend milwird:

| | | | |
|---|---|---|---|
| skouwe | skou | skau | skoud (E.E. ska |
| *snouwe* | snou | snau | snoud (E.E. sna |
| *stouwe* | stou | stau | stoud (E.E. stau |

2.

Mei *oarspronkelike* foarmen yn de 2e en 3e persoan iental noutiid, de onfolsleine dotiid en it ôfslutend milwird, en *wiziging dêrfen* yn de oare helpfoarmen en de 1e persoan iental en it meartal fen do noutiid:

*a*) wiziging fen *ag* yn **ei**:

| | | |
|---|---|---|
| fei, fagest, faget; feije | fage | fage |
| jei, jagest, jaget; jeije | jage | jage |
| klei, klagest, klaget; kleije | klage | klage. |

*b*) wiziging fen *ig* yn **ij**:

| | | |
|---|---|---|
| krij, krigest, kriget; krije | krige | krige |
| swij, swigest, swiget; swije | swige | swige. |

*c*) wiziging fen inkele ef dûbele *k* yn **ts**, mei forskillige lûdwiksel:

| | | |
|---|---|---|
| laitsje, lakest, laket; laitsje | lake | lake |
| meitsje, makkest, makket; meitsje | makke | makke |
| smeitsje, smakkest, smakket; smeitsje | smakke | smakke |
| reitsje, rekkest, rekket; reitsje | rekke | rekke |
| weitsje, wekkest, wekket; weitsje | wekke | wekke |
| koaitsje, kôkest, kôket; koaitsje | kôke | kôke |
| loaitsje, lôkest, lôket; loaitsje | lôke | lôke |
| ploaitsje, plôkest, plôket; ploaitsje | plôke | plôke. |

3.

Mei lûdfoaring yn *ea* as by *skift* II *lûdw. sechdew.*, en mei oarspronkelike *ch* ta stamme-útgong yn de noutiid en onfolsleine dotiid:

| | | |
|---|---|---|
| fljuch (flean), fljuchst, fljucht; fljugge (fleane) | fleach, fleagen | flein |
| sjuch (sjen), sjuchst, sjucht; sjugge (sjenne) | seach, seagen | sjoen |
| tsjuch (tsjen), tsjuchst, tsjucht; tsjugge (tsjenne) | teach, teagen | tein. |

4.

Mei **wiziging fen** *iz* yn ei ef aei yn de 2e en 3e persoan iental noutiid, de onfolsleine dotiid en it ôfslutend milwird:

| | | | |
|---|---|---|---|
| lizze (*rêst*) | liz, leist, leit; lizze | laei, laeijen | lein |
| ıze (*biweging*) | *desgel.* | lei, leijen | leid (lei |
| sizze | siz, seist, seit; sizze | sei, seinen | sein. |

5.

Mei lûdforoaring yn *ie* as by *skift* V*a lw. sw.*:

| | | | |
|---|---|---|---|
| ıbbe (hawwe) | *sj. by de helpsechdewirden* | hie, hieden (hienen) | hawn |
| wêze | *desgel.* | wier, wieren | wêzen (wê |

6.

It lûd yn *oe* foroarjend as by *skift* VIII*a lw. sw.*, en weilitting fen de einbipaler der stamme yn de onfolsleine dotiid:

| | | | |
|---|---|---|---|
| kenne | ken, kenst, ken; kenne | kende (koe *bistiet, maer for onderskaet is* kende *better*) | kenne |
| kinne | kin, kinst, kin; kinne | koe, koeden (koenen) | kinnen |
| scille | *sj. by de helpsechdewirden* | scoe, scoeden (scoenen) | scillen |
| wolle | wol, wo(l)st, wol; wolle | woe, woeden (woenen) | wollen |

7.

Mei lûdforoaring yn *o* as yn *skift* IX *lw. sw.* en yn *i*, njunken omwiksling fen de stamme-ein yn cht:

| | | | |
|---|---|---|---|
| keapje | keapje | kocht | kocht |
| meije | mei, meist, mei; meije | mocht | mocht |
| bringe | bring | brocht | brocht |
| nke (tinze) | tink (tins, *meartal* tinze) | tocht | tocht |
| wirkje | wirkje | wrocht | wrocht |
| *siikje* | siikje | socht | socht |
| *pliigje* | pliigje | plicht | plige. |

8.

Yn de onfolsleine dotiid meï tafoeging fen *st* ta de stamme, ef mei ynlasking fen in *s* foar de einbipaler fen de stamme:

| | | | |
|---|---|---|---|
| are | doar, doarst, doar; doare | doarst | doaren |
| (witte) | wyt (wit), wyst (wist), wyt (wit); wite (witte) | wist | witen (witten) |
| atte | moat, moast, moat; moatte | moast | moatten. |

9.

Onderskate ôfwikings teane:

| | | | |
|---|---|---|---|
| en | jow (jaen), jowst, jowt; jowe (jane) | joech, joegen | jown |
| ien | slach (slaen), slachst, slacht; slagge (slane) | sloech, sloegen | slein |
| aen | ik doch (dwaen) | ik die (diich) | dien |
| | do dochst | do diest (diichst) | |
| | hy docht | hy die (diich) | |
| | wy dogge (dwane) | wy dienen (digen) | |
| an | ik gean (gan) | ik gie (gyng, gong) | gien (gongen, |
| | do giest | do giest (gyngst, gongst) | E.E. ginzen) |
| | hy giet | hy gie (gyng, gong) | |
| | wy geane (ganne) | wy gienen (gyngen, gongen) | |
| an | ik stean (stan) | ik stie (stoe) | stien (E.E. |
| | do stiest | do stiest (stoest) | stinzen). |
| | hy stiet | hy stie (stoe) | |
| | wy steane (stanne) | wy stienen (stoenen) | |

Inkele sechdewirden wykje yn de hjittende wize ôf, bygelyks *harkje*: *hark!* sawol as *harkje*! Binammen de onregelmiettige teane hjir rju foarbylden, dy nei de 1e persoan fen de noutiid geane:

I. itsij **onforoare**:

by *skift onr. sw.* 2*a*, 2*b* *fei! jei! klei! krij! swij!*
„ „ „ „ 3 *fljuch! sjuch! tsjuch!*
„ „ „ „ 9 *jow! slach! doch!*

II. itsij sonder de útgong *je*:

by *skift onr. sw.* 2c *laits! meits! smeits! reits! weits! koaits! loaits! ploaits!*

Op hjar sels stiet de útdrukking *sjea sa!*

---

Yn praet en skrift wirde somlike lûdwikseljende foarmen faken forsleauke, en brûkt men dêr lûdfêste foar. It is saek dit nei to litten, en de skat fen lûdforoaring by de Fryske sechdewirden en it forskaet dat hja jowe yn eare to hâlden. Allinne yn inkele gefallen is hjir in lûdfêste foarm fen pas, b.g. om in forskil útkomme to litten (l. a. kende yn de onfolsleine dotiid fen *kenne*, jinoer koe fen *kinne*).

Ek heart men yn 't praet mannichkear oanhingsels ta sechdewirden foegjen, dy hjar forfoarming al hawwe; soks is oertallich en ôf to rieden. Foarmen as *ik forkocht*sje, *hy skreau*de, *hja iete*ne hawwe in oanheak krige, dêr it mark fen de onfolsleine dotiid mei forsloppe wirdt, en dokke as *dien*d, *hawn*d, *stoarn*d litte in onnedige tapassing sjen fen lûdwikseljende en lûdfêste forfoarming tagelyk.

---

## BIPAELWIRDEN.

Dizze tsjinje ta in neijere bipaling fen in

1. eigenskipswird: *wakkere lêstich*,
2. talwird: *bynei trije fearn*,
3. sechdewird: *kreas prate*,
4. oar bipaelwird: *tige jerne*,
5. folsin: *It bislacht* lichtwol *oars. Jy wolle* dochs *net foart?*

Ek kin it bipaelwird by útsondering op in oare wirdsoarte ynwirkje, b.g.

*a.* op in ôfsonderwird: *it hôf jinsen*,

*b.* „ „ omnamwird: *dy faem dêrre*,

maer dokke útdrukkings hâlde eigentlik in onfolsleine sin bisletten: *it hôf, dat jinsen is; dy faem, dy dêrre stiet.*

Bipaelwirden kinne yn 5 haedsoarten onderskaet wirde:

1. fen **plak**: *hjir, omher, del*;
2. „ **tiid**: *do, Sneins, nea*;
3. „ **eigenskip en homannichte** (= **wize en graed**): *hird, sels, forsafier, nôch, tige*;
4. „ **oarsaek en gefolch**: *sadwaende, dos, dêrmei, by need, lykwol, sjendereagen, dêrta*;
5. „ **foarstelswize**: *grif, net, meiskien, ho? wol.*

Somlike bipaelwirden heare ta mear as ien fen de 5 soarten, bygelyks: *tobek* (ta 1 en 2), *neiby* ef *bynei* (ta 1 en 3), *dêrtroch* (ta 1 en 4), *koarts* (ta 1 en 5). Ek binne der, dy as oare wirdsoarte foarkomme, b.g. as:

*a.* eigenskipswirden: *blier, grif*;
*b.* talwirden: *heal, rju*;
*c.* forhâldingswirden: *lâns, njunken*;
*d.* bynwirden: *as, al.*

De wirden niis onder *a*) neamd kinne sawol onforoare bliuwe, as in efterheaksel krije dat hjar it aerd fen bipaelwird jowt: *sêftkes, sêftsjes, goedlik.* Fierders kinne fen sechdewirden de nammefoarm en de milwirden as bipaelwird stean: *immen* **sizzen** *heare,* **njuntsjend** *omrinne,* **biroud** *stjerre*; ek haednammen litte hjar as bipaelwird brûke: *ik sjuch dy al* **soldaet.**

De bipaelwirden fen foarstelswize nimme in bisonder plak yn: hja tsjinje **net** om in **wirdsoarte** neijer oan to tsjutten, maer om it yn de **sin** útdrukte as **wis, néhjitten, bitwivele, frege** ef **winske** foar to stellen. It weilitten fen sa'n bipaelwird jowt gâns ef dielswys in oare biteikenis oan de sin; by néhjitting, twivel en fraech is soks alhiel it gefal: *Hy docht it* (**fêst**)*; hy docht it* (**net**)*; hy docht it* (**meiskien**)*;* (**ho**) *hat er it dien? hy scil it* (**wol**) *dwaen.*

Bipaelwirden kinne tsjinst dwaen as:

1. bipaelwirdlike oanfolling: *Syn winsk is jister folbrocht. It boat leit dwêrsstreams. De skipper is teffens foartfearn. Men kaem sadwaende oan 'e ein. It scil wol forkeard útpakke*;

2. eigenskiplike oanfolling: *De dei fen hjoed, de hânwizer lofts, immen freamds, eat oars*;
3. bineamingssechde: *It jier is om. De ynhâld wier dos.*

Onder de bipaelwirden, dy in gearsetting fen in bipaelwird en in forhâldingswird bifetsje, binne der gûds, dy troch in forhâldingswird mei in omnamwird omskreaun wirde kinne, sa as *hjirmei, dêryn, hweroan* troch *mei dit, yn dat, oan hwet*; dizze neamt men **omnamwirdlike bipaelwirden.** As de dúdlikens der net onder lijt, wirde *hjir, dêr* en *hwer* meastentiids fen it forhâldingswird skaet en komt it lêste mear efteroan: **Hjir** *hat it* **oan** *fêst sitten.* **Dêr** *is it* **by** *wei rekke.* **Hwer** *scoe dit* **ta** *tsjinje?*

In **bipaelwirdlike útdrukking** is in forieniging fen oare wirdsoarten, dy it bigryp fen in bipaelwird ynhâldt: *Hja geane to-bier. Jim stienen om 'e hoeke.* Sa ek de útdrukkings: *hyn efte nei, fier en hein, fen tiden her, stryk en set, wiid en waech, út en troch*, esfh.

## Bûging.

Bûgingsfoarmen binne sawol by inkelde as by gearsette bipaelwirden to finen:

I. mei **hwaensfal** troch de foarmen:
   - *a.* **er** foar de útgong **-wize**: *likerwize*;
   - *b.* **s** „ „ „ **-wys**: *dielswys, trepswys*; yn inkelfâldige wirden: *jouns, rjuchts*; yn gearsettings, itsij oanien ef útenoar skreaun: *goedsmoeds, hokkerdeis, onderhâns, yntiids, des deads*;
   - *c.* **ens**: *neistens*;

II. mei **hwaemfal** yn gearsettings, oanien ef útenoar skreaun:
   - *a.* sonder oanheak: *tomiette*;
   - *b.* troch de foarm **e**: *toneate*;
   - *c.* „ „ „ **en**: *biëasten, fen herten, mei koarten*;
   - *d.* „ „ „ **er**: *ljochterlôge, to kweader ûre.*

Ytlike bipaelwirden hawwe in ongelikense útgong, al nei det hja in **rêst** ef in **biweging** oanjowe.

Der binne onder dy wirden:

1. dy útgeane op in wirdbipaler: *hjir*, *dêr*, *hwer* en yn gefal fen **rêst** de oanhing fen in **e** mei fordûbeling fen de wirdbipaler krije kinne: *hjirre*, *dêrre*, *hwerre*;
2. dy op **e** eingje: *binne*, *boppe*, *bûte*, dêr de foarm **en** neist dy op **e** by foarkomt, yn it earste gefal al ef net foaropgien fen de forhâldingswirden *fen* ef *nei*: *fen binnen*, *nei bûten; dat giet myn forstân to boppe.*

**Graedbûging** wirdt by folle bipaelwirden oantroffen, binammen by sokke dy ek as eigenskipswird stean kinne. De forlykjende treppe bliuwt faek lyk as dy fen it eigenskipswird; de oertreffende wirdt wol fen **it**, **op it**, **op** *mei in bisitlik omnamwird* ef **ten** foaropgien: *it bêst*, *op it naust; op myn*, *dyn*, *syn*, *hjar iepenst; ten heechste.*

Somlike bipaelwirden hawwe allinne de oertreffende treppe, en de forlykjende graed moat by hjar omskreaun wirde; ek kin it lêste mei beide graden sa wêze. Foarbylden: *boppest*, *mear nei boppen; uterst*, *mear útweis; mear rjuchts*, *meast lofts.* Wirden as *boppe*, *onder*, *binnen*, *bûten* kinne net oars as yn de oertreffende treppe eigenskiplik foarkomme: *de boppeste* esfh. Gearsette bipaelwirden, dy in eigenskipswird foarop ynhâlde, krije graedbûging twiskenyn: *neijerby*, *fierstôf.*

By de oertreffende treppe kin der op twaderlei wize graedbûging wêze:

*a.* yn forliking mei **eigen** dwaen ef tastân: *hy rint op it gaust* (*op syn gaust*);

*b.* yn forliking mei **oarer** stribjen ef wêzen: *hy rint gaust* (*hy rint it gaust*).

Onregelmiettige graedbûging hawwe:

*folle*, *mear*, *meast*;
*graech* (*jerne*), *ljeaver*, *ljeafst*;
*ier*, *earder*, *earst*;
*wol*, *better*, *bêst.*

Ta forsterking jowt men de bipaelwirden in *e* oan 'e ein, as hja in eigenskipswird ef in bipaelwird foaropgean:

*wakkere skoan, bjustere freamd.* Is yn sa'n gefal in eigenskipswird swak bûgd, den kriget it bipaelwird allike goed dy bûging: *de heislike swiere tonger, it danige moaije forhael.* De sterke foarm bliuwt nei it miene ôfsonderwird onsidich slachte: *in machtich great forskil,* en foar milwirden: *hird oanboazjend, slim foroare.* Om to forsterkjen kin it bipaelwird ek fordûbele wirde: *gau-gau, wier-wier, sa-sa, sahwet-sahwet,* ef men kin foar de oertreffende treppe in oar wird oanlaskje: *alderdierberst esfh.*

In néhjitting wirdt faken troch ien ef mear néhjittende bipaelwirden krêft byset. *Wy hawwe* **nea nin** *skeel hawn. Koeste hin* **nimmer net** *wêrsjen? Ik leau det hja hjarsels* **net** *rêdde* **ne** *kinne. Hju hat oaren* **nimmer noch nea nin** *oerlêst oandien.*

*Hinne, fen dinne* en *her* steane neijer as oare bipaelwirden yn forbining mei de wirdsoart dêr't hja op tsjutte: **Riid** *tel der* **hinne**! *Hwer* **komste fen dinne**? *It teltsje* **is** *fen jierren* **her**. Bûtendat sokke wirden dy, foar in haednamme ef in omnamwird steande, forhâldingswirden binne, doch mei sechdewirden brûkt as bipaelwirden tsjinje: *Gean der* **ôf**! *Praet maer* **ta**! *Bliuw der* **foar**!

---

## FORHALDINGSWIRDEN.

Troch forhâldingswirden jowt men de forhâlding oan *twisken twa* ef *onder mear* selsstannichheden ef bigripen.

Allinne steande, wirde hja brûkt by in haednamme ef in wird dat der for yn 't plak komt: *by hûs, foar tsienen, oan jimme.* Forboun sjucht men hjar mei in sechdewird ef in bipaelwird: *útfleane, dêrmei*; wirde dokke gearsettings skaet (*de fûgel* **fljucht út**; *hju wier* **dêr** *net* **mei** *holpen*), sa wirde de losmakke forhâldingswirden as **bipaelwirden** biskôge.

Neffens hjar **foarming** binne de forhâldingswirden:

1. **eigentlik** (oarspronkelik): *ta, for, nei*;
2. **oneigentlik** (ôflaet ef gearset): *bihalven, tsjinoer*; de lêstneamde kinne ek út losse wirden bistean: *út krêft fen syn ampt; oan de oare ich de feart.*

De forhâldingswirden litte hjar nei hjar bitsjutting yn haedsaek bringe ta dy fen:

1. plak: *by*, *efter*, *oant*;
2. tiid: *sont*, *nei*, *foar*;
3. oarsaek: *troch*, *fen*, *om*;
4. wize: *mei*, *jin*, *ta*.

Lyk as by de bipaelwirden tsjinje onderskate forhâldingswirden for mear as ien fen dizze 4 skiften, binammen dy fen plak.

Forhâldingswirden bihearskje yn 't miene it hwaenfal, maer men hat ek sokke dy't it hwaemfal, ef 3e en 4e fal beide regearje: dit komt oan it ljocht yn âlde útdrukkings ef by omnamwirden.

It hwaemfal allinne regearje: *binne*, *bûte*, *boppe*, *by*, *bihalven*, *efter*, *fen*, *foar*, *mei*, *nei*, *oant*, *onder*, *sont*, *ta*, *to*, *út*. Foarbylden: *by der hant*, *fen hwaem*, *mei elkoarme*, *ter side*.

Hwaemfal en hwaenfal beide regearje: *yn*, *oan*, *op*, *twiske*; dizze hawwe 3e fal as it in rêst, en 4e fal as it in biweging oantsjut. Foarbylden: *Yndertiid waerd it tapast; hju foel yn it wetter. Oan him selme koe men it net merke; hy tinkt oan hin sels. Hja lizze op elkoarme; hja foelen op elkoar. Twiske hjarren bistiet frede; it bist roun twiske hjar maer hin en wer.*

---

## BYNWIRDEN.

De bynwirden tsjinje ta it gearfoegjen fen sinnen en fen losse wirden. Hja wirde onderskaet yn lykskikkende en onderskikkende.

Bynwirden kinne út twa dielen bistean, elts fen it selde wird (*ho... ho*, *hwet... hwet*) ef mei it oarde wird forskillend fen it foarste (*ho... desto*, *hwet... safollesto*, *ho... nammersto*). Ien fen sokke wirden komt yn de haedsin, en it oare yn de ondersin (ôfhingjende sin) foar: *Ho earder der yn forsjoen wirdt*, *nammersto better scil it bislaen*. Dokke bynwirden hawwe dit eigen, det by hjar

**foarste** diel faek de **oarsaek** neamd wirdt, en by hjar **oarde** diel it **gefolch**, sa't beide dielen wol gearhingje doch forskillige biteikenis hawwe. De **oarde** sin kin ek in bipaling fen **graed** ynhâlde: *Ho mear ik forlange det hy foartgyng, ho mear hy hin nei bliuwen sette.*

Maer inkele bynwirden binne oarspronkelik; de measte binne fen oare wirdsoarten ôfkomstich. Forkoarte gearsettings mei *det* komme faken foar, mei weilitteiken as it foaropgeand wird op in lûd útgiet: *fent*, *oant*, *skjint; ho't*, *mei't*, *sa't.*

## Lykskikkende Bynwirden.

Men forbynt mei dizze hwet fen it selde slach is, itsij sinnen, sindielen ef losse wirden. Hja wirde fordield yn:

1. **skeakeljende**: *en*, *ef*, *sawol*..*as*:
2. **tsjinstellende**: *ef* . . . *ef*, *maer*, *noch* . . . *noch*;
3. **oarsakelike**: *dôch*, *hwent*, *ommers*;
4. **folge-oantsjuttende**: *alsa*, *dos*, *hjirom.*

Der moat onderskied makke wirde twiske *ef*, dat ta **forbining** fen lykaerdige wirden, sindielen ef sinnen brûkt wirdt; *èf*, dat sokke **tsjinoer enoar** set; *eft*, dat foar in ondersin (ôfhingjende sin) to stean komt: *Reau ef ridskip haw ik net by my. Jy kinne it iene èf it oare meinimme. Ef hy moat bilies jaen, èf hy scil trochspylje. Wy steane yn kiif eft wy it dwaen scille.*

## Onderskikkende Bynwirden.

Troch dizze bynwirden wirdt in ôfhingjende sin (ondersin) mei syn haedsin foriene. By hjarren makket men onderskaet twiske

1. **wirdforklearjende**, dy oan ondersinnen foaropgean, hokker in **wird** út de haedsin neijer oantsjutte ef ek wol forfange: *It is net forfêst det er oanbliuwt. Jy witte de tiid noch wol, do't it flaeks sa djûr wier. Wy founen ût, hwennear men nachts yn de tún kaem*;

2. **sinforklearjende**, dy hjar namme krije nei de soarte fen **bipaelwirdlike sinnen** dy hja mei hjar haed-sin forbine (dos dy fen **plak, tiid, eigenskip en homannichte** [ef **wize en graed**], **oarsaek en gefolch, foarstelswize**). Sjuch de foarbylden hjirta letteroan, by de bihânling fen de bipaelwirdlike ondersinnen.

---

## UTROPWIRDEN.

Hjir biheare lûden en gjalpen ta fen alderhanne aerd, sawol by it bisiele as onbisiele foarkommend. Men kin hjar yndiele as neikomt, yn

1. **Fielingswirden:**
   - *a.* fen nocht: *o! hei!*
   - *b.* „ smerte: *hê! laes! och!*
   - *c.* „ foldwaning: *sjeasa! soa!*
   - *d.* „ binijing: *ei? hea? ho? sei! soa?*
   - *e.* „ wêrzing *ak! ba! hê!*
   - *f.* „ ôfkarring: *fij! wea!*
2. **Bigearwirden:**

   *ala! hallún! halo! hawar! hilla! hys! hola! hou! hui! mars! pst!*
3. **Natuerlûden:**

   *bê! hamoe! mê! miau! pats! plomp! wau!*

Bûtendat wirde ek oare wirdsoarten as útropwird brûkt, binammen de bipaelwirden fen foarstelswize: *fensels! yndied! ja! né! sikersonk! waerliken! wis!*

---

# TWADE OFDIELING.

## SINLEARE.

Sinleare bihânnelet de sin en syn onderdielen en giet de forhâldings nei, dêr dy dielen yn stean kinne ta de hiele sin, ta wirden dy hy bifettet, ta sinnen as hy der út gearset is, ta forsweine dielen dy by de sin tocht wirde moatte.

De sinnen kinne nei hjar **foardwaen** en nei hjar **fordieling** biskôge wirde.

### De sin neffens syn foardwaen.

Nei dizze onderskieding fordielt men de sinnen yn **forhael-, fraech- en hjittende sinnen.**

Troch de **meidielende** ef **forhaelsin** jowt men to kennen hwet is ef bart. Nei de rige folgje yn dizze sinnen op enoar: bihearskjende, sechde. Foarbylden : *It spoar is iepene. De sinne komt op. Hja scille nei Snits.* De toan, wer in sin op útspritsen wirdt, kin in meidielende sin hjittend ef freegjend meitsje: *Do bringst it hjoed noch!* (ef?).

De **fraechsin** wirdt sawol yn freegjende as yn hjittende ef winskjende biteikenis brûkt. Hjir is de rige yn de sin sa: sechde, bihearskjende. Foarbylden: *Hawwe Jy de koer dêr litten? Hofolle scoe it kostje?* Is it bihearskjende in freegjend omnamwird, sa kin it foaropstean: *Hwa hat hjir oan de doar wêst?* Al nei de toan, hwer men in fraechsin op útsprekt, kin hy in freegjende ef hjittende bidoeling krije: *Wolle Jy der mei ophâlde?* (ef!). Ek sinnen dêr in útrop fen biwondering, binijing, langstme, smert, spyt esfh. yn foarkomt, biheare hjirta, l. a. *Ho taeste hir dat oan! Hie men de keap maer sletten!*

By de **hjittende** sin, dy ek in biddende ef winskjende biteikenis hawwe kin, komt it sechde foarop to stean en is it bihearskjende forswein: *Nim it syl mei! Lit de syl salang iepen bliuwe! Wêz him ta help! Håld dy goed!*

Bipaelwirden, binammen dy fen foarstelswize, kinne bûtendat foroaring yn de opfetting fen de sin bringe (sjuch de foarbylden op blds. 91). Hjir mei noch by sein wirde, det néhjittende wirden in freegjende sin stellich en meidielend meitsje kinne: *Scoe dat net sa wêst hawwe? Binne der nou noch gjin biwizen genôch oanbrocht? Hwet kin in minske al net bilibje!*

---

## De sin neffens syn fordieling.

Sinnen, dy't in folledige tins to kennen jowe, neamt men **fol**sinnen. Hjir binne twa soarten fen, to witten:

I. **inkel**sinnen, dy maer ien tins oanjowe;

II. **gearsette** sinnen, dy as út twa ef mear inkelsinnen bisteande, onderskate tinzen tagelyk ynslute.

Beide binne for útwreiding fetber.

De folsinnen kinne út enoar nommen ef ontlidde wirde:

*a.* hwet de niisneamde foarste soarte oanbilangt yn **sindielen**;

*b.* hwet de oarde soarte oangiet yn **inkelsinnen**, en dizze wer yn **sindielen**.

---

## DE INKELSIN EN SYN DIELEN.

De inkelsin kin de dielen bifetsje dy't efternei komme:

it bihearskjende,
„ sechde,
„ keppelwird,
„ ondergeande,
„ bilitsene,
„ oarsakelike,
de oanfolling (op 2 wizen),
„ forbining,
„ twiskenfal.

In sin moat op syn minst út in bihearskjende en in sechde bistean. Komt it sechde allinne foar yn de hjittende foarstelswize, sa is it bihearskjende dêronder bigrepen en lit it him dêr oan tafoegje: „*Libje wol!*" for „*Libje do wol !*" (Sjuch fierders de ôfwikende sinsfoarmen op blds. 107 en 10[illegible])

## It Bihearskjende.

Dit bihearsket de foarm fen it sechde yn persoan en t[illegible] en bringt in persoan ef saek foar

1. as yn wirking wêzend: De man *siket*. It wett[illegible] *brûzet*;
2. as eat ondergeande (yn omsette sinnen): De tsj[illegible]f *wirdt socht*. It skeel *wirdt bylein*;
3. as yn in tastân forkearend: Hy *sliept*. It *leit*;
4. hwennear der in egenskip fen hjar neamd wirdt: It bern *is wirch*. De blommen *binne fortoalle*.

Yn it earste gefal kin de wirking al ef net oergean op in oar sindiel, it ondergeande: dêrfendinne wirdt de sin omsetber ef onomsetber bineamd, en syn sechde (like goed as it sechdewird dat der for stiet) oerbringend ef lykhâldend. *De man siket*, hjirboppe onder 1 neamd, heart in ondergeande efter hin to krijen, *it wetter brûzet* dêrtsjinoer net (sj. by it ondergeande).

Men fynt it bihearskjende yn in folsin dêrtroch, det men mei it sechde de fraech *hwa? hwet?* ef *hokker?* yn forbining bringt, en men moat dêrby op persoan en tal acht jaen.

It bihearskjende kin wêze:

*a.* in haednamme,

*b.* „ omnamwird,

*c.* „ oare wirdsoarte, dy't as haednamme tsjinst docht;

it stiet yn it hwafal (bihâldens forfanging, b.g. mines *is better*, for it knyft fen my *is better*) en hat slachte-, tals- en persoansfoarm.

## It Sechde en it Keppelwird.

*It sechde* jowt oan, hwet fen it bihearskjende sein wirdt: *Hy* sjucht *nei boppen. Hju* frissele *in krânse yn de bosk.*

Yn rju sinnen wirdt it sechde troch in sechdewird allinne útdrukt Tsjut it in **holikens** ef in **tastân** oan, sa wirdt it sechdewird forboun mei in

1. haednamme (ef syn tsjinstdogger, sj. by it bihearskjende onder *c*) yn it hwafal en ien fen beide tallen: *Dy feint wirdt* **kûper**;
2. eigenskipswird, mei ef sonder graedbûging: *Hy liket* **mânsk**;
3. talwird: *Hja binne* **fjouwresum**;
4. omnamwird yn it hwafal: *Dizze wieren* **it**. *Dy man binne* **Jy**. *De fraech is* **dizze**;
5. sechdewird yn de selsstannige nammefoarm: *Dat hjit* **skreppen**!
6. itselde as milwird: *Wy binne* **dwaende**. *Hju bleau* **forgetten**;
7. bipaelwird, mei ef sonder graedbûging: *It skynt* **goedernôch**, ef in bipaelwirdlike útdrukking: *Hy is* **fen doel** *op to stappen.*

By sinnen as dizze makket it sechdewird **bineffens it wird dat it neijer bipaelt** it sechde út, dat den **bineamings**-sechde hjit. Binne *wêze*, *wirde*, *bliuwe*, *hjitte*, *lykje*, *skine* it forbiningsmiddel, sa neamt men dit *keppelwird*. Fierders kinne hjir noch inkele sechdewirden ta tsjinje yn in bitsjutting, dy neiby komt oan dy fen *wêze* en *wirde*: *Hy* **stiet** *der for bikend. Hju* **rekke** *alhiel oerstjûr. Hja* **sieten** *deaforlegen. De tsjerke* **roun** *mear as fol.*

Ien bihearskjende en ien sechde steane altiten yn like tals- en persoansfoarm. Twa ef mear bihearskjenden bringe it sechde yn it **meartal**, doch mear as ien sechde jowe hjar del onder **ien** bihearskjende.

Om it sechde yn in folsin út to finen freget men: **Hwet docht** it bihearskjende? **ho is** it? **hwet is** it? fensels wizige nei gelang fen foarstelswize en tiid.

It sechde kin stean as:

*a.* sechdewird yn de onderskate foarstelswizen, tiids-, persoans- en talsfoarmen, mei ef sonder helpsechdewirden;

*b.* oare wirdsoart, lyk as hjir tofoaren by it bineamingssechde oanteand.

## It Ondergeande.

Hjir forstiet men onder:

1. de persoan ef de saek, dy de hânling fen it bihearskjende ondergiet: *Do scist* dat bern *bitsjen litte! De jonge skouwt* de pream;
2. it foartbringsel fen de wirking troch it bihearskjende: *Men geat* kûgels. *De skroar makket* in skelk.

In sin, dy't in ondergeande bifettet, kin omset wirde en dêrby yn wearde lyk bliuwe, troch it sechde mei it helpsechdewird wirde to forfoarmjen: it ondergeande wirdt op dy wize ta bihearskjende makke. De omsetbere sin wirdt den in omsette sin, en it bihearskjende fen de omsetbere sin in oanfolling, as men *troch* ef *fen* foar it bihearskjende pleatst: *De man siket wirk = wirk wirdt troch de man socht. Hja forlieten hin allen = hy waerd fen allen forlitten.*

It ondergeande stiet yn it hwaenfal, bihâldens forfanging (sj. by it bihearskjende).

Wol men witte hwet it ondergeande yn in folsin is, sa moat men freegje mei hwaen, hwa ef hwet foar it sechde forboun mei it bihearskjende.

## It Bilitsene.

Mei it ondergeande kin tagelyk yn de sin stean it bilitsene, d. i. de persoan ef saek ta hwaens nut ef skea de wirking bart: *It fanke jowt* hir mem *in blom. De wynfleagen ontnamen* de beammen *hiar leaf.*

It bilitsene stiet yn it hwaemfal, bihâldens forfanging (sa as earder sein), en kin mei *oan* ef *for* omskreaun wirde: *It fanke jowt in blom* oan hir mem. *It wier* my *wol noflik = it wier* for my *wol noflik.*

Siket men it bilitsene yn in sin, sa moat men freegje mei oan ef for *hwaen, hwa* ef *hwet* foar it sechde en bihearskjende pleatst.

## It Oarsakelike.

*Dit wyst in* persoan ef saek oan, dy oanlieding jowt ta

in wirking ef tastân. It tsjinnet ta neijere forklearing fen it sechde, as dit oars nin folledige biteikenis hat, en kin op twa wizen foarkomme:

1. yn it **hwaensfal**, mei *ôfslitene* ef *foroare* foarm: *Hy is* **de wei** *bjuster. In arbeider is* **syn lean** *wirdich. Hju is* **it paed** *kindich*, **it libben** *sêd*, **it bearen** *wirch*;
2. yn it **hwaenfal**, mei in forhâldingswird der foar, dat hjir lykwol in oneigenlike biteikenis hat en mear ta it sechde as ta it oarsakelike hiheart: *Hja langje nei de ôfrin. Jy kinne Jo op hin forlitte. De jonge wier mei riden goed bitroud. Wy praetten oer de âlde tiid. Hju hie op stipe rekkene. Ik tocht dêrniis oan dyn weromreis. De postrinder hopet op bifoardering. Hy frege om forjowing.* Lit men it oarsakelike út dizze foarbylden wei, sa ontstiet der ondúdlikens en jowt it blyk det men net mei losse oanfollings to dwaen hat, dy ek mist wirde kinne.

It oarsakelike wirdt yn de sin foun, as men by in *onfolledich* sechde freget **yn forbân mei** ef **nei oanlieding fen** hokker wêzen ef saek de wirking ef tastân bistiet.

**Oanm.** Yn forhâlding ta de wirdsoarten hâlde it **ondergeande, bilitsene** en **oarsakelike** hjar oan it selde as it bihearskjende, bûten de falbûging dy't ider fen dy sindielen for him sels hat.

## De Oanfollings.

Oanfollings binne sindielen, dy in oar sindiel neijer omskriuwe; ek kinne hja soks oare oanfollings dwaen. Hja litte hjar onderskiede yn

*a.* **eigenskiplike**, dy't in bisonderheit fen it bihearskjende, ondergeande, bilitsene, oarsakelike, ef fen oare oanfollings neame;

*b.* **bipaelwirdlike**, dy neijer oantsjutting by it sechde ef oare oanfollings dogge.

**Eigenskiplike** oanfollings kinne bistean út in

1. haednamme: **Hearskip** *Douwe* bilegere de stins,

2. ôfsonderwird: **De** *hazze en* **de** *kenyn binne gnaudjie*
3. eigenskipswird: *It* **hege** *wetter sakket nou ôf*;
4. talwird: *De* **foarste** *moaije* **trije** *boeken krije Jimm*
5. eigenskiplik omnamwird: **Al hjar** *jild wier* *w* **Hokker** *hân haste ljeafst?*
6. doelfoarm: *Hja hawwe nin stik mear* **to iten**;
7. milwird: *It* **foartrinnende** *hynsder en de* **britsei** *'wein joegen in near oansjen*;
8. bipaelwird: *De finne is* **tige** *moai opgriene.*

By ien sindiel kinne onderskate wirdsoarten tagelyk oanfolling tsjinje, l. a. yn lêstneamde foarbylden no. 3. *hege*, 4. *de foarste moaije trije*, 5. *al hjar*.

Onder **bysetsel** forstiet men twaderlei soarte fen eig skiplike oanfolling:

1. dy in wêzen ef saek oars bineamt: *Willem* **de F** **swijer** *hjitte de heit fen it heitelân. De jon boarten yn it Sternske Slotlân*, **it keatsfjild f** **Freantsjer**;
2. dy as stof- ef samlingsnamme by in soartenamme homannichte oantsjut hwet dizze omfetsje: *Ien faen* **oalje** *is foldwaende. Der wieren in mannichte* **fro** **ken** *oan 't krôkjen.*

It bysetsel bidoeld onder 1 wirdt **njunkenstelling** h ten, dat onder 2 **dieloantsjuttende hwaensfal.**

**Bipaelwirdlike** oanfollings kinne wêze:

1. bipaelwird: *De pjuk leit* **fierderop. Oerdeis** *w er foart. Hja wenje* **nesk** *by enoar. Is der* **need** *noch rûmte? Men koe it* **lichtwol** *fine*;
2. haednamme mei ien ef mear foaropgeande wirdsoart l. a. forhâldingswird esfh.: *Dat lân rekket* **yn pogge**;
3. omnamwird mei forhâldingswird: *It wier* **by hjarr** *in nochlike gearset.*

Yn de sin: *De forheftige stoarm fen dizze winter koarts op dat oars bitroude plak oan de nije dyk in ôfb fen bilang makke*, litte hjar as oanfollings sjen:

| | |
|---|---|
| *fen dizze winter* | fen it bihearskjende |
| *koarts* | „ „ sechde |
| *op dat oars bitroude plak* | „ „ „ |
| *oan de nije dyk* | „ de lêstneamde oanfolling |
| *fen bilang* | „ it ondergeande. |

## De Forbining en de Twiskenfal.

De **forbining** yn de inkelsin tsjinnet om sawol wirden as sindielen mei enoar yn forbân to bringen. Dit bart troch bynwirden: *Hawwe Jy nocht* en *wille hawn? Men kin oer wetter* ef *to-lân der hinne gean.*

De **twiskenfal** is yn in sin de tafoeging fen in wird, dat bûten it sinforbân stiet. Soks hat pleats troch it útropwird: *Hju docht hir wirk* o *sa bêst.* Hen, *der rint in wezeling oer de wei!*

---

## DE GEARSETTE SINNEN.

Gearset is in sin, as hy út in forieniging fen inkelsinnen bistiet. Hy kin den bifetsje:

*a.* **allinnich lykhaltige** sinnen, dy redekinstich de selde wearde hawwe, en dy men **njunkensinnen** neamt: *It skip fart en de wein rydt*;

*b.* in **haedsin** mei ien ef mear **ondersinnen** (**ôfhinjende** sinnen), hokker lêste net op hjar sels in folledige tins oanjowe, maer tsjinje om dielen fen de haedsin neijer to bipalen: *Hy wist it plak, dêr't in iezing wier.*

Yn in gearsette sin kinne sawol twa ef mear haedsinnen as twa ef mear ondersinnen as lykhaltich foarkomme: *Ljouwert is haedstêd fen Fryslân en hat trije en tritich tûsen(d) ynwenners. Fryslân is it lân, dêr't ik wenje en dêr myn âffears libbe hawwe.*

By gearsette sinnen kin men fen **foarsin** en fen **neisin** prate, dêr sawol de haedsin as de ondersin ta brûkt wirde mei.

De gearsette sinnen wirde faek troch bynwirden forienige

dizze forbinings hawwe for it greater tal gâns wearde bilangende it goed útkommen fen de sin, en rju ondersinnen wirde dêrom bineamd nei de soarte fen bynwird, dêr hja mei bigjinne (sj. ek tofoaren by de bynwirden, o. o. hwet dy út *twa* dielen bisteande oangiet).

---

## DE NJUNKENSINNEN.

Dizze litte hjar ta trije soarten bringe:

1. **skeakele** sinnen: *De simmer is fortritsen*, (*en*) *de hjerst is bigoun*;
2. **tsjinstelde** sinnen: *Sûker is wyt*, (*maer*) *snie witer*;
3. **grounoanjaende** sinnen: *Ik gean net út*, (*hwent*) *it wirdt tsjokwaer*. Sinnen as dizze kin men ek as fen enoar ôfhingjende biskôgje.

It aerd fen in njunkensin lit ta, det men it bynwird ek weilitte kin sonderdet de forsteanbrens der onder lijt (sj. de niisneamde foarbylden).

---

## DE ONDERSINNEN (Ofhingjende Sinnen).

Sokke steane yn wearde lyk mei in sindiel fen de haedsin ef fen in oare ondersin, en kinne bineamd wirde nei it sindiel dat hja forfange en nei de sin dy't hja oanfolje.

Men onderskaet sadwaende ondersinnen dy steane for:

1. it bihearskjende: **Hwet de groun talein wirdt** *komt op foardiel út*;
2. it sechde: *De man bliuwt* **hwet er altiten wêst hat**;
3. it ondergeande: *Hy hjitte* **det men de hynders ynslaen scoe**;
4. it bilitsene: **Hwa leagenet en bidraecht** *scil it ier ef let slim bikomme*;
5. it oarsakelike: *Hja rekkenje der op* **det Jim moarn komme**;

6. de eigenskiplike oanfolling, dy foarkomt as in ondersin foaropgien wirdt fen in
   I. bilûkend omnamwird: *Wy seagen in protter*, **dy** *oan 't tôgjen wier*;
   II. omnamwirdlik bipaelwird: *De beammen*, **der** *wy* **oer** *praet hawwe, binne al omkappe*;
   III. wirdforklearjend bynwird: *De fraech*, **eft** *er gelyk hie, scille wy net bianderje*;
7. de bipaelwirdlike oanfolling, dy hir foardocht as de ondersin bigjint mei in
   I. bynwird fen plak: *Hy wennet net mear* **dert** *wy hin forline jier opsocht hawwe*;
   II. dsgl. fen tiid: *Hju hie hir al bijown* **foardet** *immen it seach*;
   III. dsgl. fen eigenskip en homannichte (wize en graed): *De ljue draeiden om ús hinne* **as** *woeden hja ús fen alle kanten opnimme. Jim kinne meiride* **forsafier** *der plak is*;
   IV. dsgl. fen oarsaek en gefolch: *It bern koe it net birikke* **omt** *it to lyts wier. Gean hwet fen de grêft ôf*, **detste** *dêr net yn fâlste!*
   V. dsgl. fen foarstelswize: *Hy hie* **nei't** *er miende de jonge nea neat mishânle.*

---

## BUTENWENSTIGE SINSFOARMEN.

Ta de ôfwikende sinsfoarmen biheare:

*a.* **Gearlitsene sinnen**, dêr in selde bistândiel fen út beide maer **ien** kear yn útdrukt is: *Hy hat yn Drylst wenne en to Easterein. Iel komt yn marren foar, en mûdhoun yn sleatten. Hja sette beane en earte. Men moat it him en hir sizze. De silers kamen droechfoets en hielhûds oer. Wy rounen troch stoarm en rein.*

It bart ek wol det de ondersin in sindiel mist, dat yn de haedsin útdrukt stiet: *Soargen nimme de kreft*

*wei as roast it izer.* Dokke sinnen hâlde faken i forliking yn, maer binne net altiten dúdlik, b.g. *D Dútskers hawwe mear folken forslein* **as de Frâı sken**, dat bitsjutte kin *as allinne de Frânsken* e ek *as de Frânsken forslein hawwe.*

*b.* **Ynkoarte sinnen**, dy in haedsin biselskipje en ı in **doelfoarm** ef in **milwird** mei ef sonder oaı follings bisteane. Sokke sinnen kinne ta in folledig ondersin makke wirde, as men de helpfoarm on skriuwt en oerbringt yn de wezentlike foarstelswiz en in bynwird en it forsweine bihearskjende dêr oa foaropgean lit. *Hy hope moarn to kommen* = *H hope dat er moarn kaem. Sa foartgeande scil hy ı ein wol fine* = *As hy sa foartgiet, scil er* esfh. *Fo sjoen fen al it nedige reisgen hja ôf* = *Do't hj fen it nedige forsjoen wieren* esfh.

*c.* **Onfolsleine sinnen**, dêr itsij losse wirden, itsij ie ef mear sindielen út misse, èf dêr in sin út weibleau is. Yn de regel mist it bihearskjende ef it sechd ef beide. It ontbrekkende yn sok in sin moat út forbân fen syn dielen ef út it bigryp fen de hiel sin foun wirde (Jow my) *de stôk, Dedde! Hok ı seine* (is it for immen) *arbeidzje to kinnen! I bigoun, gau biroun* (hwet ier bigoun is, kin ek ga ôfroun wêze). *As der oan dat kibjen maer ris ı ein kaem* (scoe men wol opsjitte)! Fen dit sla binne ek:

1. de útdrukkings ta in groet, winsk ef útro *Goemoarn!* (Ik groetsje Jo, ik winskje Jo in goe moarn ta). *Brân!* (der is brân ontstien);
2. de ôfbritsene sin: *Meitsje net det ik . . . !* (dy ı onder hânnen nim, dy bruijen jow).

By forlykjende sinnen bart it faken, det hja onfolledi binne trochdet der bistândielen, dy't yn de haedsin al nean binne, yn syn ondersin net wer foarkomme: *Hy is hj better thús as dêrre* (as hy dêrre thús is).

In **ynskoude** sin is in losse sin yn in folsin, en kin s wol inkelfâldich as gearset wêze; alhowol er itsij in sindi ef in sin oanbilangt fen dy folsin, kin er dêr útlicht wir

sonder det it skea docht oan it bigryp fen itjinge det oerbliuwt. *De man — ik kin net op syn namme komme — is foarttein. Jelmer — ho't er dêr oan kaem, wist gjin minske — sei maer al wêr oan det er fen Ulbe jild hawwe moast.*

---

## WIRDFOLGE EN SINFOLGE.

De **wirden** yn in inkelsin, sawol as de **inkelsinnen** yn in gearsette sin, folgje enoar lyk as it aerd fen de tael soks meibringt. Men onderskaet dêrby de **rjuchte** en de **omkearde wird-** sawol as **sinfolge.**

### Rjuchte Wirdfolge.

It mark fen de rjuchte wirdfolge is yn haedsaek de wenstige foarm fen de forhael- ef meidielende sin. Hir wirdskikking blykt op neikommende wizen:

*a.* it bihearskjende giet it sechde foarop: *De ierde draeit*;

*b.* stiet it sechde yn in gearsette tiid, sa hat it syn helpsechdewird nei it bihearskjende en foar it milwird: *De wike wier forroun. Syn dwaen moat útwirking hawwe.* Doch as yn sa'n gefal in ondersin fen in bilûkend omnamwird ef in bynwird foaropgien wirdt, komt it helpsechdewird oan 'e ein fen dy ondersin: *De piel, dy men dêr mei krije scil, wirdt net achte. It moat oergean, as nimmen oars fen de krite meidwaen wol*;

*c.* it ondergeande, it bilitsene en de oanfolling komme yn de inkelfâldige tiden fen it sechdewird efter it sechde oan: *Hju rikte yn de skoalle elts fen de bern in lyts oantinken ta.* Yn gearsette tiden komme dizze sindielen twiske it helpsechdewird en it milwird: *Hju hat . . . tarikt, hju scil . . . tarikke.* It ondergeande stiet nei it bilitsene, hwer dit sonder forhâldingswird foarkomt: *Hy hie my in hazze tastjûrd*;

d. de eigenskiplike oanfolling ta in haednamme giet dizze foarop, to witten **foarst** it ôfsonder-, it tal- ef it omnamwird en **oard** it eigenskips- ef it milwird: *De skiere onwaersloft; fiif iesten; syn weirekke moerkaei.* As bysetsel komt de oanfolling efter de haednamme (sj. blds. 104);

e. oanfollings, dy in haednamme mei bûgd ôfsonderwird ef foaropgien fen in forhâldingswird bifetsje, komme nei it sindiel dat hja bipale: *De soarch der mem omfiemet folle. De hoanne op de toer is forgulde. De kar fen heit bliek goed to wêzen.* Maer oanfollings dy in inkele haednamme ynhawwe, komme foarop to stean: *Memme soarch, heite kar* esfh.;

f. hat it sechde oanfollings fen tiid en plak, sa steane **earst** tiid-, en **twad** plak-oanfolling **foar** oare **fen** syn oanfollings: *Dy rûn bihelle jister to Hirdegaryp troch syn dregens mei glâns de priis.*

## Omkearde Wirdfolge.

By dizze is yn haedsaek de wenstige foarm fen de fraechsin ef de hjittende sin it mark: *Is it libben net mear as de spize en de klaeijing? Litte de minsken ek it hegere siikje!* Doch hju wirdt teffens brûkt:

I. as it mear oanweagjende fen sindielen útkomme moat: **Arbeidzje** *kin er net en* **biddelje** *wol er net.* **Dit bern** *hawwe hja foun.* **Him** *wier it keal forkocht.* **Dat eameljen** *bin ik ba!* **Onder alle foarfallen** *hâlde er hin koes*;

II. hwennear dúdlikens, wollûdichheit ef dichterlikens in foroare wirdskikking easkje: *Dêr* **giet** *de suteler!* **Heil** *hawwe ús keninginne!* **Stil** *is de omkrite, 't jounjen bigjint*;

III. As in folsin in winsk bifettet, ef as in haedsin syn ondersin efternei komt: **Mocht er** *syn goede foarnimmens ek neilibje! Do't er it teltsje út hie,* **sleat er** *de eagen.*

De skikking by de omkearde wirdfolge kin wêze sa as neikomt:

*a.* it sechde giet it bihearskjende foarop (sj. niisneamde foarbylden);

*b.* de eigenskiplike oanfolling kin by oanspraek en yn dichtstikken nei it bihearskjende komme: ||*Fanke*ljeaf! *dyn eachjes* blau *Glinsterje as de stjerren*||;

*c.* as yn de folsin in bipaelwirdlike oanfolling foarkomt, bisteande út in haednamme foaropgien fen in forhâldingswird en in ôfsonder- ef omnamwird, sa kin de haednamme mei syn ôfsonder- ef omnamwird foaropset wirde en it forhâldingswird efteroan komme: Dy sleat *doarst ik net* oer.

## Rjuchte en Omkearde Sinfolge.

**Rjuchte** sinfolge is dy, dêr de wenstige foarm fen in gearsette forhael-, fraech- ef hjittende sin by tapast is.

**Omkearde** skikking yn in gearsette sin bart, hwennear oerwicht, dúdlikens, wollûdichheit ef dichterlikens in oare skikking freegje, lyk as by „Omkearde Wirdfolge" neijer oantsjut waerd.

Njunkensinnen kinne faken op beide wizen skikt wirde, as men by de omkearde sinfolge it lykskikkend bynwird weilit. Ondersinnen hâlde hjar yn hjar brûkme mear oan de fjouwer niisneamde bitingsten, b.g. Hjir is help nedich, *de earmesteat heart fen dit gefal to witten.* As de fortsjinsten minderje, *is opsparre foarried wolkom.* Dy lyts en swak binne, *lit hjar foargean!* ||Haste lok, *wêz net oermoedich!* Kom it leed, *wêz net forfeard!*||

---

# DE SINTEIKENS.

Ta in goed forstean en in feardich lêzen fen itjinge skreaun ef printe stiet, brûkt men de **sinteikens.**

Eigentlik jowe de sinteikens net alle onderskaet en ôfwikseling yn de sin oan; by lûd lêzen komt men hjiroan tomiette:

1. mei it lûd út to setten ef to minderjen; it sterker swakker, heger ef leger to meitsjen; it klam ef oa druk to jaen;
2. mei it hippen fen it lûd, dêr hoartsjes by ontstea: dy koarter dûrje as de bisteande teikens oanjowe, dy sindielen — en ta en ôf ek sinnen — gearhâl ef skiede.

De sinteikens wirde fordield yn: **rêstteikens, sin-toa teikens** en **byteikens.**

## Rêstteikens.

Dizze hâlde de sinnen útenoar ef bislute hjar; ek meit hja skieding twisken sindielen, en it ôfbrekteiken kin sc twisken wirden en wirdlidden dwaen.

Bûten de rêstteikens wirdt in greatere ôfskieding f sinnen, ef it ein fen in haedstik, ôfdieling, esfh. oanjo mei it eingjen fen in sin dêrre, hwer de skreaune ef pri rige oars net ophâldt; men kin dêrby nei gelang fen rêst, dy dêr folgje moat, op de neistkommende rige foa sette èf greatere plakrûmte litte. It op nij bigjinnen f in sin bringt meastentiids tagelyk mei, det dizze op folgjende rige mei in ynspringing nei de rjuchterhân yne Moat (b.g. nei in yndieling) de sin noch foartset wirde, springt men op de folgjende rige net yn.

De folchoarder by klimming fen de djûr der rêst is de rêstteikens:

1. it skrapke ( , )
2. „ stipskrapke ( ; )
3. „ oandachtsteiken (— . . . —)
4. de dûbelstip ( : )
5. „ stip ( . )
6. it ôfbrekteiken ( . . . ).

It **skrapke** wirdt brûkt:

*a.* ta skieding fen lykaerdige sindielen: *Maitiid, simm hjerst en winter binne de jiertiden*;

*b.* om inkelsinnen sawol as gearlitsene sinnen to skieden: *It gêrs wirdt meand, men sichtet de hjouwer, it flaechs wirdt teppe. It libben is koart, de kinst lang, de gelegenheit foarbygeande, it bisiikjen onwis, it oardielen slim*;

*c.* ta skieding fen haedsin en ondersin: *Ik moat dy sizze, detste op 'e doele bist. Folle gaven, dy wy minsken ontfinzen hawwe, koeden mear binutte wirde*;

*d.* foar en nei in oanspraek, as dizze yn it midden fen in sin stiet: *„Ik seach Jo, nommele freon, mei njue werom!"* Teffens efter in oanspraek, as hja allinne stiet (b.g. yn brieven), alhowol dêr ek it útropteiken ta bezige wirdt: *Nommele freon,(!)*.

It **stipskrapke** stiet:

*a.* om haedsinnen fen in selde folsin, as hja noch al lang binne, to skieden: *Hy hat hin lange tiid yn de freamdte ophâlden; it hat lykwol op syn seden net forkeard wirke*;

*b.* ta skieding fen in foar- en neisin, as ien fen dizze yet hwet great fen langte is: *Willem Barendsz hat twa kear om de wei binoarden Aziën út wêst, en op dy tochten for de wittenskip dien hwet er koe; dos mei de neiteam him tankber wêze.*

It **oandachtsteiken** sonderet de ynskoude sin ôf: *De Âldman — ik bin der mei bigien — hat nou al syn bern to hôf brocht.*

De **dûbelstip** hat syn tapassing:

*a.* foar in wirdlike oanhelling: *It sprekwird seit: Twa miggen yn ien flap*;

*b.* efter in sin, dy nei de him folgjonde sin forwiist (binammen as dizze it spritsene wird ynhâldt): *It andert wier: „Wy jowe ús net oer!"*

De **stip** set men:

*a.* oan it ein fen eltse folsin, dy nin sluting mei sintoanteikens forlanget;

*b.* nei losse wirden dy't as opskriften ef yn oare dokke gefallen steane: *Foarwird.* Ein (Bislút).

It **ôfbrekteiken** tsjinnet:

*a.* ta bislút efter in ôfbritsene sin: *Hwet mienste nou, det ik...? Far... wol! It ... stjer ... ren ... komt...*

*b.* om it yn noed-wêzen oan to tsjutten, as men foarlêst: *Hy roun de draei mis en... rôlle yn de wyk*,

en it jowt oant sa lang in rêst oan, as by it forfetsjen fen it lêzen op in nije rige dy't ynspringing hat.

---

## DE SIN-TOANTEIKENS.

Sokke steane yn it plak fen rêstteikens, as bûten de rêst ek in bisondere **neidruk** en **toan** oan de sin jown wirde moat. Men hat fen hjarren:

*a.* it **fraechteiken** (?), dat efter eltse folledige ef ynkoarte sin komt, dy wezentlik as fraech tapast wirdt: *Hwa wier dat? De weinmakker?* Nei in oneigenlike fraech falt it wei, en folget faken it útropteiken: *Ho moai stiet it beamte yn 't blêd!*

*b.* it **útropteiken** (!), dat brûkt wirdt:

1. nei in útropwird: *Hirder! Brêg' op!*
2. „ „ útropsin: *Hwet wier dat in lok! Ho kjel waerd it hjarren!*
3. „ „ oanspraek, as titel ef mei klam: *Bêste sweager! Minsken, Jim moatte rûmte meitsje!*

Om mear neidruk to jaen, wirdt fen twa fraech- ef útropteikens efter enoar brûkme makke. Yngefal fen binijing en twifel tagelyk, set men fraech- en útropteiken efter enoar (?!), itsij yn dûbelheak of op hjarren sels.

---

## DE BYTEIKENS.

Fen dizze teikens, dy op follerlei wize nutsje ta in goed oersjuch fen hwet skreaun ef printe is, binne der gûds dy't **allinne for wirden**, en oare dy **teffens for sinnen** tsjinst dogge.

Wirden kinne krije:

1. it **skiedteiken** („), dat yn skrift op it ôfbrekken fen in wird oan it ein fen in rige wiist, en tagelyk op it foartsetten fen dat wird op de neistkommende rige doelt;
2. it **weilitteiken** ( ' ), hokker it plak fen ien ef mear ontbrekkende stêven ynnimt: *op 't lêst; f'rút!* In biskieden tapassing is hjirby oan to rieden (sj. by de ôfsonderwirden);
3. it **ôfkoartteiken** ( . ), in stip ta bislút fen in wird, as men for de koartens èf syn foarste 2—4 stêven, èf syn meast bilangfolle stêven wêrjowt: *sj.* (= *sjuch*), *blds.* (= *blêdside*), *S. E. t. E.* (*Súd-East ten Easten*);
4. it **klamteiken** (\\), om in lûd neidruk to jaen (foaral by bynwirden tapast): *èn* — *èn*, *èf* — *èf*;
5. it **herhelteiken** („), ta it oantsjutten der herhelling fen in selde wird dat boppe sa'n teiken stiet.

For **wird en sin beide** brûkt men:

I. it **bynteiken** (-), dat keppelet:
   a. lange gearsette wirden: *Libbensforsikering-Maetskippij*, ef gearstallings dy net oan enoar wêze wolle: *De Frânsk-Dútske oarloch. In Procureur-Generael. Freed-to-moarn. Op-end-op*;
   b. ôfbritsene wirden oan it ein fen in rige mei hjar foartsetting op de neistfolgjende rige, sa't it bynteiken dit oangeande op itselde doelt as it skiedteiken;
   c. it foarste diel fen ôflate ef fen gearsette wirden, as men it omskreaune diel maer ienris neame wol: *op- en ôfrinne, wirk- en rêstdagen*;
   d. lykaerdige stikken fen in gearsette sin, dy troch forhâldingswirden mei in selde oanfolling (haednamme ef omnamwird yn forbining steane: *Hy hinge oan-, stried for-, en hie syn libben feil ta it woldijen fen syn heitelân*;

II. it **kêstteiken** (§), hokker stiet foar it talmark fen in kêst ef dok in koartere ôfdieling, sa as dy by wetten, bipalings esfh. hiem binne;

III. it **rangteiken** ef de **inkelheak** ( ) ), dy by it útiensetten fen lykhaltige saken ef by forwiisteikens, (sj. VII) tapassing fynt, en efter in stêf ef talmark skreaun wirdt, b.g. *a*) [1]). As **rêstteikens** oan it ein fen itjinge onder elts rangteiken bigrepen is, sjucht men *skrapke*, *stripskrapke* ef *stip* nei gelang foarm en ynhâld soks meibringe;

IV. it **ynslútteiken** ef de **dûbelheak** ( ( ), [ ] ), dy to-pas komt:

*a.* as in wird ef in sin forklearing easket, hokker den twiske de twa heakjes jown wirdt;

*b.* yn it plak fen in oandachtsteiken, as dit yn in lange sin alreets brûkt is;

*c.* lyk as de inkelheak, om forwiisteikens hinne (sj. VII);

V. it **oanhelteiken** („ "), dêr men brûkme fen makket ta it wêrjaen fen wirden, en fen folsinnen ef stikken dêrfen, binammen as men it spritsene wird foarleit: „*Oant hjir, en fierder net!*"

VI. it **gearnimteiken** ({, } {), dat inkel en dûbel stean kin en tsjinnet om oerienkommende saken gear to fetsjen;

VII. de **forwiisteikens**, ta hinnewizing nei wirden sawol as sinnen oan de foet ef de kant fen in blêdside; èf nei sokke yn in oanhingsel, as men hwet meidiele wol dat men net sa geskikt yn it eigenlike stik plak jaen koe; èf ek by útlittings ef forsinnings yn it skreaune. De forwiisteikens binne meastentiids * en †, en by ytlike dêrfen tsjinje talmarken ef stêven, mei de **inkel**heak **nei** elts fen hjarren, èf de **dûbel**heak der **om hinne**.

## TAJEFTE, IT BRIEVESKRIUWEN OANGEANDE.

Yn it earste wirkje, dat it Selskip for Fryske Tael- en Skriftenkennisse yn 1846 útjaen liet, rette HARMEN SYTSES SYTSTRA o. o. it **brieveskriuwen** oan as middel om it Frysk to stypjen en yn eare to hâlden. Maer men hat der noch net folle oan dien. De onwisse stavering wier lange tiid yn de wei; de measten hienen yn it Frysk gjin onderwiis hawn en koenen it net skriuwe, al sprieken hja it skoan; bûtendat miste der forskaet sawol yn de **stâns- en amptsbineaming**, as ta de **ynset** en it **bislút** fen brieven. Om yn de lêste trije gefallen to forsjen, folgje hjir listen mei útdrukkings hjar oangeande.

For briefwiksel onder sibben kinne fensels oanspraken brûkt wirde, bisteande út in eigenskipswird folge fen in sibbenamme ef in oare bineaming: *Bêste Heit! Ljeave Mem! esfh.* (for *Soan*, *Dochter*, *Broer*, *Sister*, kin natuerlik ek de foarnamme yn 't plak). Op de selde wize giet it twisken freonen en oaren, dy gemiensum mei enoar binne: *Djûre Stâlke! Earsume Jiffer! Aerdige Jonge! Mûtele Faem!* (ef mei de namme ef foarnamme, dy de soartenamme forfangt). *Bêstjongfaem! Flinkjongfeint!*

| **Stân- ef Ampts-oantsjutting.** | **Oanspraek** yn it brief nei it opskrift. | **Opskrift** yn it brief ef op sy hûl, bûten it wenplal |
|---|---|---|
| I. | II. | III. |
| ren en Boargers | Man. { Neat, as III der boppe stiet; èf de Skaeinamme, èf de Foarnamme! | Oan { Foarnamme / Twiskenfan / Skaeinamme } al ef n folút |
| | Wiif. *Frou* mei de Skaeinamme, èf de Foarnamme sonder *Frou* der by! | „ Frou { Skaeinamm fen de ma mei ef sond skaeinamm fen hirsel |
| As **jongfolk** biskôge ek yn de hjir neikommende gefallen. | Soan de Skaeinamme ef de Foarnamme! Dochter „ Foarnamme! Skoallebern „ a. n. | l. a. boppe by de hei |

| Stân- ef Ampts-oantsjutting. | Oanspraek yn it brief nei it opskrift. | Opskrift yn it brief ef o hûl, bûten it we |
|---|---|---|
| | **Oanm. op it niisn.** Hjir scil gau ris foar de eigennamme in wird as *Nommele*, *Achte*, *Earde*, *Bêste*, *Ljeave* esfh. komme. | **Oanm. op it** By de skaeinamm faken foarkomm riedsum ek de kenfan to sette forwikseling to k |
| are Boargers, Hearen | M. Mynhear! allinne ef mei de Skaeinamme! | Oan de Hear.. |
| | W. Jiffrou! allinne ef mei de Skaeinamme! | „ Jiffrou... berne.. |
| | S. de Namme ef Foarnamme! | „ de Hear.. |
| | D. de Foarnamme, èf *Jiffer* mei Namme ef Foarnamme! | „ Jiffer... |
| | Skb. de Foarnamme! | „ { Foarnamm en Namm èf Jongehe ef Jongejiffer |
| | **Oanm.** l. a. boppe. | **Oanm.** l. a. b |
| earenstân (mear heechsteatlik, doch sonder adeldom) | M. Nommele (Achte, Earbre esfh.) Hear! | Oan de Non (Achte, Earbre Hear... |
| | W. a. n. Frou! | a. n. Frou bei |
| | S. de Namme ef Foarnamme! | Oan de Hear.. |
| | D. de Foarnamme, èf *Jiffer* mei Namme ef Foarnamme! | „ „ Jiffer. |
| | Skb. de Foarnamme! | „ { Foarnam Namme, è gehear ef jiffer... |
| | **Oanm.** l. a. boppe. | |

| tân- ef Ampts-oantsjutting. | **Oanspraek** yn it brief nei it opskrift. | **Opskrift** yn it brief ef op syn hûl, bûten it wenplak. |
|---|---|---|
| arre, Lânfrouwe | M. Lânhear!<br>W. Lânfrou!<br>**Oanm.** l. a. boppe. | Oan de Nommele (Achte, Earbre esfh.) Hear ...<br>a. n. Frou ...<br>berne ...<br>**Oanm.** For adelstitels sj. letter. |
| on fen bikwamens alle stânnen, dy nin d fen de Hegeskoalle e Kriichskoalle hawwe. jûrders fen Selskippen Lânbou, Oanfok, esfh. | Nei omstannichheden Eabele ef Rju Eabele ...! mei de namme, ef mei *Hear* ef *Frou* der by. | Oan de (Rju) Eabele ..., mei de namme ef mei *Hear* ef *Frou* der by. |
| eden | Achtbre Hear! | Oan de Achtbre Hear... |
| emaster, Wethâlders | Rju Achtbre Hear! | „ „ Rju Achtbre Hear ... |
| fen Deputearre en vinciale Steaten fen slân | Tige Achtbre Hear! | Oan de Tige Achtbre Hear ... |
| rneur fen dizze Pro-je | Heech „ „ ! | „ „ Heech Achtbre Hear ... |
| iken (Dominij, Pastoar, elaen, Rabbyn) | Earwirdige Hear! | Oan de Earwirdige Hear ... |
| r yn de Godgeleardens | Rju Earwirdige Hear! | Oan de Rju Earwirdige Hear Dr. ... |
| „ „ Wiisbigearte<br>„ „ Wis- en Natuerkinde<br>„ „ Genêskinde (ef Arts)<br>„ „ Skriftenkennisse (Alde ef nije Spraken) | „ Learde Hear! | „ „ Rju Learde Hear Dr. ... |

| Stân- ef Ampts-oantsjutting. | Oanspraek yn it brief nei it opskrift. | Opskrift yn it brief ef o hûl, bûten it we |
|---|---|---|
| Doctor yn de Rjuchtgeleardens (Master yn de Rjuchten) | Rjuchtkindige Hear! | Oan de Rjuchtk Hear M |
| Professor èf Heechlearer | Heechlearde Hear!<br>Great / Tige / Heech biwitenskippe Hear! | „ „ (l. a. II)<br>„ „ (l. a. II) He |
| Officier<br>Haedofficier | Kriichkindige Hear!<br>Tige „ „ | Oan de (l. a. I (Rangtitel) |
| Jonkhear en syn hússibben | M. Eale Hear!<br>W. „ Frouwe!<br>S. „ Jonker!<br>D. „ Frelle!<br>**Oanm.** Bineaming yn it brief sels: *Mynhear*, *Mefrou*, *de Jonker*, *de Frelle*, mei brûkme yn de 3e persoan l. a. yn 't praet (sj. fierder blds. 56, ek for it skriuwen oan jongere adelsbern). | Oan do Eale Hea<br>Oan de Eale Frc bei<br>l. a. by de heit<br>Oan de Eale F Jonkfı |
| Baron en syn hússibben | M. Tige Eale Hear!<br>W. „ „ Frouwe!<br>S. „ „ Jonker!<br>D. „ „ Frelle!<br>**Oanm.** l. a. by *Jonkhear*. | Oan de Tige Eal (*Foarnamme*) B<br>Oan de Tige Eale F (*Foarn.*) Barone bei<br>l. a. de heit.<br>Oan de Tige Eale (*Foarn.*) Barone<br>**Oanm.** Hjir t de foarnamme de titel to stea |

| Stân- ef Ampts-oantstutting. | Oanspraek yn it brief nei it opskrift. | Opskrift yn it brief ef op syı hûl, bûten it wenplak |
|---|---|---|
| e en syn hússibben | M. Heech Eale Hear! | Oan de Heech Eale Hea: Greve .. |
| | W. „ „ Frouwe! | Oan de Heech Eale Frouwe Grevinne .. berne .. |
| | S. „ „ Jonker! | l. a. de heit. |
| | D. „ „ Frelle! | Oan de Heech Eale Frelle Grevinne .. |
| | **Oanm.** l.a. by *Jonkhear*. | |
| ı, Prinsesse | M. Foreare Prins! | Oan Syn Heechheit .. Prins fen Leechlân |
| | Fr. „ Prinsesse! | Oan Hir Heechheit .. Prinsesse fen Leechlân |
| | **Oanm.** Bineaming yn it brief sels *Jins Heechheit* mei 3e persoan (sj. blds. 56). | |
| ıng, Keninginne | Jins Majesteit! | Oan Syn Majesteit de Kening fen Leechlân<br>Oan Hir Majesteit de Keninginne fen Leechlân |
| | **Oanm.** Bineaming yn it brief sels *Jins Majesteit* mei 3e persoan (sj. blds. 56). | |

**Oanm.** Bineamings fen persoanen, dy biheare ta lichems fen biwâld l. a. de Steaten-Generael, it Gerjucht, de Wettersteat esfh., hwa's leden ef bistjûrders trochgeans nin Frysk forsteane, binne út boppesteande list weilitten. Graden fen de Hegeskoalle en sokke waerden dêrtsjinoer biachte, omt rju dy mei it Frysk bikend binne, dokke graden bisitte.

frouwen dy't hjar forkrige hawwe, krije de bineaming mei *Frou* ef *Jiffer* der by, al nei det hja troud binne ef net. Nei syn oarsprong is *Eale* allinne by adelike bineamings tapast.

Oare oanspraken (b.g. yn tsjinstbrieven) kinne *Mynhear esfh.* foaropgean litte, l. a. *Mynhear de Skoalle-opsichter!* byhwennear gjin stâns- ef amptbineaming fen oare aerd mear earbied wol ef ôfstân: *Hearen Leden fen de Nijjiers-kommisje! Earde Leden-mei fen dit Selskip!* Ek hat men dûbele oanspraken, sa as: *Nommele Hear, Helt fen dizze dei (fen dit feest)! Achte Freondinne, Breid yn dizze dagen! Rju Achtbre Hear, bineamd Haed fen dizze gemiente!* en tsjinnet as miene ynset: *I. gr. d. l.* (in groet de lêzer) ef *D. l. i. gr.* (de lezer in groet).

## Ynset fen Brieven.

Men kin syn brief bigjinne mei:

*Yn (as) andert op Jins brief fen ... diel ik Jo mei det ..*

*Ta andert op Jou skriuwen fen ... jow ik Jo tynge* { *kinde* / *kennisse* } *det ...*

*Nei oanlieding fen Jou brief fen ... is it my nochlik Jo skriuwen to kinnen det ...*

*Mei tank for Jins útnoeging doch ik Jo to witten, det wy jerne ...*

*Mei tank for Jins útnoeging moat ik Jo witte litte, det ik forhindere bin ...*

*Sont ik Jou brief krige haw, wier ik noch net yn steat om ...*

*Neidet ik Jo bisocht hie, foel my yn (bisinde ik my) det ...*

*Hjirtroch bring ik Jo der mei yn kinde, det ...*

*Mei dit brief wol ik Jimme fortelle, ho ...*

*Troch dit skriuwen slach ik Jo foar, ...*

*As it Jimme past (wachtsje kin), scoe ik graech ...*

*Ta myn bliidskip haw ik heard, det ...*

*Mei dielnimming* { *oandearing* / *oandwaning* } *fornimme wy, det ...*

**Oanm.** Dit binne neat as foarbylden, natuerlik kin frije *oanrin, daelk mei de saek* foarop, ek foarkomme.

## Slútwirden for Brieven.

**As slútgroete fen in brief komme yn oanmirking:**

*Mei freonlik (minlik) goemoarn, goendei, goejoun ...*
„ *freonlik(e) groetenis(se), groetsjen ...*
„ *hertlik(e)* „ „
„ *minlik(e)* „ „
„ *minsum(e)* „ „
„ *golle freonewinsk ...*
„ *de bêste winsken en groeten ...*
„ „ „ „ *for Jins wolwêzen ....*
„ *folle (swide, tige) achting(e) ...*
„ *heechachting(e), earbiedigens ...*
„ *earbieding ...*
„ *rju groeten ...*
„ *bitsjûging fen freonskip, achting(e), earbied ...*
*Sounens en 't bêste!*
*Groeten! mei fielings ...*

**Foar de onderteikening** kin stean:

*Jins* (mei foarnamme allinne, ef mei foar- en skaeinamme.)
„ *tsjinner, tsjinstrée ... tsjinstfearde ...*
„ *Heechheits* / *Majesteits* } *tsjinner ...*
*Dyn freon, stâlke, boartfeint, spylfaem ...*
„ *dy ljeavjende ...*
„ „ *heechskattende ...*
*Jins Jo* „ ...
„ „ *tagenegene ...*
„ *freon, stâlke ...*
„ *dielnimmende ...*
*Jimme* „ ...
„ *tagenegene ...*
„ *freon, meilid (lid-mei) ...*

## Meidielings op Nammekaertsjes.

**Op nammekaertsjes** by lokwinsk ef leedbitsjûging lit hin skriuwe (**ek mei ôfkoarting,** as de dúdlikens it talit):

*De bêste winsken en groeten!*
*Myn (ús) lokwinsk en groete!*

*Us hertlike winsken (op* $\frac{\textit{Jou}}{\textit{Dyn}}$ *jierdei, feest esfh.)!*

| | | |
|---|---|---|
| *Folle lok en seine* | **forkoarte** | *f. l. e. s.* |
| *Mei (hertlike) lokwinsk* | „ | *m. (h.) d.* |
| „ *(hertlik) dielnimmen* | „ | *m. (h.) d.* |
| „ *bitsjûging fen dielnimming* | „ | *m. b. f. d.* |
| „ „ *fen oandearing, oandwaning* | „ | *m. b. f. o.* |
| „ „ „ *meifieling.* | „ | *m. b. f. m.* |

Det dizze tajefte oanlieding wirde mei om mear Fryske brieven op to setten en to skriuwen as oant nou ta! 't Scil it oplibjen fen de âlde maer yet drege sprake mei bifoarderje.

# Forbetterings.

| | | |
|---|---|---|
| ie klear koart sletten | lêz | klear koart $\frac{\text{iepen}}{\text{sletten}}$ |
| eu „ lang „ | „ | ue esfh. |
| oai „ koart iepen | „ | klear koart $\frac{\text{iepen}}{\text{sletten}}$ |
| r. 13 f. o. *gleun* | „ | *gleon* |
| „ 7 „ b. **reu** | „ | **ieu** |
| „ 3 „ o. wirdeu | „ | wirden |
| „ 1 „ „ tjinwirdich | „ | tsjinwirdich |
| „ 4 „ „ (it)- | „ | (it) |
| „ 3 „ „ útkaem | „ | útkaem. |
| „ 13 „ b. *seltsum* | „ | *seldsum* |
| „ 15 „ „ Tjustermoanne | „ | Tsjustermoanne |
| „ „ „ „ *de „z"* | „ | *de „2"* |
| „ 2 „ o. *sechde* | „ | *sechde,* |
| „ 6 „ b. ( e fal) | „ | (3e fal) |
| „ 3 „ „ binaemde, onbinaemde | „ | bineamde, onbineamde |
| „ 7 „ o. twifel | „ | twivel |
| „ „ „ b. amptbineaming | „ | amptsbineaming. |
| )nder 3) Hja hearden him sizzen | „ | onder 2) Hja hearden hin sizzen. |

# Blêdwizer.

---

